శ్రీ ర స్తు.

శ్రీకృష్ణ పరబ్రహ్మణేనమః.

నూతనముగా వ్రాయఁబడిన

# వ్యాస ప్రోక్త వైద్యశాస్త్రము

కామాక్షయ్య





శ్రీరామజయం.

అవిఘ్నమస్తు.

# వ్యాసప్రోక్తవైద్యశాస్త్రము.



## జ్వరపణిగరుడ.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పాదరసం | పాలు | ౧ | ఇంగిలీకం | పాలు | ౪ |
| నెల్లికాయగంధకం | పాలు | ౧ | శుద్ధిజేసిననేపాళపప్పు. | | ౮ |

ఈసరుకులు కల్వములో పుష్మోత్తవేళ్ళకషాయముతో ౪ ఝాములు మర్దించిమిర్యాలు ప్రమాణంమాత్రలుజేసి నీడను యెండించి వకమాత్ర అల్లపురసమునపొంగించి కొంచెము తేనెవిడిచి వకమాత్రచాది పుచ్చుకునేది మూడుపూటలు మూడుమాత్రలు పుచ్చుకొనేది పిత్తవాత జ్వరములు మానును తేనెలోపుచ్చుకుంటె పైత్య జ్వరములు మానును మిర్యాలుపొంగించి వకమాత్ర చాదిపుచ్చుకుంటె వాత జ్వరములు మానును సన్నరాష్ట్రం, మిర్యాలు చిత్రమూలం, విష్ణుక్రాంతం, నెలవేము, యివినలియగొట్టి కషాయంబెట్టియందులో వకమాత్రచాదియిచ్చితే దోష

జ్వరములు సన్నిపాతజ్వరములు మానును గుంటగలగరవేళ్లు, సిరుగొబ్బి వేళ్ళు, దొండవేరు, నాగుదోసవేళ్ళు, మొగలింగచెక్క, సొంటి, పిప్పళ్లు, మిర్యాలు, ఇవినలియగొట్టి కషాయంబెట్టి యిందులో మాత్ర యిచ్చినట్ల యితే విషపాండు జ్వరములు, విషజ్వరములు హరించును. ఒక్కసారిప్ర వర్తియాను కందిగింజ ప్రమాణం మాత్రచాది చనుబాలుతోగాని తేనె తోగాని చాదికన్నులకు కలికంవేసేది జన్నిదోషం జ్వరదోషములనొక్క మైకముహరించును విడువని జ్వరములకు మూడుదినములు ఆరుపూటలు౫ దినములు పదిపూటలుయిచ్చేది.

ఇందుకు పత్యము,

కందిపప్పు, లేతవంకాయపిందెలు, మునగపిందెలు, కాచినవరుగు ౫ వృస్తివరుగులు, ఆర్దొండవరుగులు, పెద్దచిక్కుడికాయ, కొద్దిగాపు లుసు, వేశినచారుకందగడ్డ, వేసిల్లు, దాహం, వంకాయవరుగులు, యివిచే ర్చుకొనేది గోధుమరొట్టె, గోధుమరవగంజి, ఆవుపాలు, చీనాచక్కెర యి విచేర్చుకునేది మరియేమికూడదు.

6 మాసములు వకసంవత్సరం 3 సంవత్సరములు బిడ్డలుకు కందిగిం జప్రమాణం మాత్రయివ్వవచ్చును, పెద్దవాండ్లుకు మిరపగింజప్రమాణం ంగింజప్రమాణం మాత్రలుయిచ్చేది.

జ్వరాంకుశ మాత్రలు.

| | | | |
|---|---|---|---|
| పాదరసం | పలం ౧ | నాభి | పలం ౧ |
| నెల్లికాయగంధకం | ,, ౧ | తాళకం | ,, ౧ |
| ఇంగ్లీకం | ,, ౧ | శుద్ధిజేశిననేపాళములు | ,, ౧ |
| వెలిగారం | ,, ౧ | | |

ఇ 2 వస్తువులు కల్వములోవేసి మర్దించి.

| | | | |
|---|---|---|---|
| సొంటి | పలం ౧ | నెల్లికాయలు | పలం ౧ |
| మిర్యాలు | ,, ౧ | కరక్కాయలు | ,, |
| సన్నపిప్పళ్ళు | ,, ౧ | తాడికాయ | ,, |

ఇవియారున్ను చూర్ణించివస్త్రకాయంచేసి కల్వములోపైనమందుల తోకూడావేసి గుంటగలకరాకు రసంతో ర ఝామములుబాగుగామర్దించి కాటుకవలెమర్దించి కందిగింజలేక మిర్యాలు ప్రమాణం గురిగింజ ప్రమాణం మాత్రలుజేసినీడలో యెండనిచ్చి బుడ్డిలోవుంచుకునేది తర్వాత తులసి ఆకువాడ్చివకతులం రసంతీసి పెద్దవాండ్లకున్ను వకమాత్ర చాదియిచ్చేది.

రేపుమాపు రెండుపూటలు మూడుదినములు6 పూటలుయిచ్చేది, జ్వరములు హరించును మిర్యాలునూరిపొంగించిన రసముతోచాదియిచ్చి తేవాతములునొప్పులు. చలిశీతళజ్వరములు, పిత్తవాతజ్వరములువిషవాత జ్వరములుమహావాతజ్వరములుహరించును, చిత్రమూలంవేరుపట్ట, గంటు భారంగి, చేదుపొట్ల, నెలవేము,విష్ణుక్రాంత, సుగంధపాలవేళ్లు,అతిమధురం, అక్కరకట్ట,త్రికటకం,త్రిఫలాలుతిప్పతీగ,ఖర్జూరవుకాయ,తాళిశపత్రి,వట్టివేళ్లు,శ్రీగంధపుచక్క,దేవదారిచక్క,వులిమిడిచక్క,తామరగడ్డ,గొలిమిడి వేళ్ళుయీాదినుసులు ఒక్కొక్కటివకపలం ఇవి నలియగొట్టి పూటవకటింటికి రెండు తులాలు వకచట్టిలోవేసి, అరపడినీళ్ళుబోసి వకపలిమెదుగా కాచి లేక అర ఆళాకుగా కాచి యీా కషాయములలో వక మాత్రచాది పుచ్చుకునేది రేపు మాపు పది దినములు పుచ్చుకుంటె వాయువులు, వాతజ్వరములు, పిత్తజ్వరములు, శ్లేష్మజ్వరములు, ద్వంద్వజ్వరములు, ఆహికజ్వరములు, అజీర్ణజ్వరములు మొదలైనవి. హరించును 6 మాసములు 3 మాసములు, వకసంవత్సరం 3 సంవత్సరములు బిడ్డలు మొదలు వృద్ధులవరకు పుచ్చుకునేది కేవలం చిన్నబిడ్డలకు, పెసలుగింజ, కందిగింజ ప్రమాణం 3-4-10-12 సంవత్సరముల వారలకున్ను, పెద్దవార్లకు ముసలివాండ్లకు మిరపగింజ, గురిగింజ ప్రమాణం మాత్రలు దేహతత్వం తెలుసుకొని వకటి రెండు మాత్రలు పూట వకటింటికి పుచ్చుకునేది.

ఇచ్ఛాపత్యము.

కందిపప్పు, వంకాయ, మునగకాయ, లేతబెండకాయ, పొట్లకాయ, పెద్దచిక్కుడికాయ, కందగడ్డలు, తరుగుకూర, అత్తికాయ, వుస్తికాయలు, పాతనిమ్మ వూరగాయ, దోసవరుగులు, వుస్తివరుగులు, దొండ

వరుగులు, కాచివరుగులు, నెల్లికాయ పచ్చడి, పాతచింతాకు పచ్చడి, కందిపచ్చడి చారు, కందిపప్పుచారు, గోధుమరొట్టె, గోధుమగంజి, చింత పండుపులుసు, వేనీళ్ళదాహం యివి అనుకూలం మరేమికూడదు.

తాళకం, రసంనాభి నేపాళములను సుద్ధిజేసుకునేది. యీజ్వరాంకుశము దివ్యమైన అవుషధం, యెవరు యేమైనాతప్పి అపత్యాతములు చేసినా అన్నిటి నివారించి జ్వరవాయువులను హరించి దేహాన్ని, ఆరోగ్య పెట్టుచున్నది. బాలురు అప్పుడుపుట్టిన చిన్న శిశుపు మొదలు వృద్ధులు వరకు, సంజీవిగాకాపాడును ఇంకా జలుబుయొడలు భారము,గర్భములో నొప్పులు వీటికి 2-3 మాత్రలు రెండులవంగములు మాత్రలు పంటితోనమలి పుచ్చుకుంటె 1-2-3 పూటలులో ఆరోగ్యమవుతున్నది. జ్వరములు మెండుగా కాగేటప్పుడు, పెరుగు, నెయ్యి, మజ్జిగ. శీతళ పదార్థములు కూడదు కడమప్పుడు. ఇచ్ఛాపత్యం.

మరివక జ్వరాంకుశం దీనిపేరు భైరవి.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పాదరసం. | పలం | ౧ | జాదికాయ, | పలం | ౪ |
| నాభి | ,, | ౧ | పిప్పళ్ళచూర్ణము. | ,, | ౧౪ |
| గంధకం | ,, | ౧ | | | |

పాదరసం,.నాభిని శుద్ధిచేసుకొని యీవస్తువులున్ను కల్వంలో వేసి కమ్మేరాకులరసంతో ౨ ఝాములుమర్ధించి, అల్లపురసంతో వకఝాము మర్దించి గురుగింజ ప్రమాణం మాత్రలుచేసి నీడనయెండించి అల్లపురసంతోవకమాత్ర పుచ్చుకునేది రేపుమాపు ౧ దినం రెండుదినములు మూడు దినములు పుచ్చుకుంటె వాతజ్వరములు, పిత్తజ్వరములు, శ్లేష్మజ్వరములుమానును హోమరసములోగాని హోమద్రావకములోగాని యిస్తే శీతల జ్వరములు, జ్వరాతిసారములు అనగా అజీర్ణజ్వరములమీద కలిగినమందబేదులు, మాంద్యములు, జలుబువల్ల కంఠమందుగలిగినకఫము, రొమ్మునొప్పులు, వాయువులు మొదలైనవి మానును.

జ్వరముమీద కలిగినబేదులు గ్రహణి బేదులు మాంద్యబేదులు శీతబేదులకు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| అతివస | పలం | ౹ | తాళిశపత్రి | పలం | ౹ |
| మిర్యాలు | ,, | ౹ | పోస్తుకాయ | ,, | ౹ |
| సొంటి | ,, | ౹ | | | |

ఇవి అన్ని నలియగొట్టి వకపాత్రలో వేశి కాలుపడిసీళ్లుబోసి, అరఆళాకుగా కాచి యీ అరఆళాకుకషాయం రెండుపూటలున్న వక్కొక బైరవిమాత్రతో కూడా పుచ్చుకునేది 3 దినములు ౯ పూటలు.

| | |
|---|---|
| జాపత్రికాయ | లవంగపత్రి. |
| జాపత్రి | సొంటి. |
| యేలకులు | మిర్యాలు. |
| పోస్తు | లవంగచెక్క |
| అతివస | కరకంటు |
| గొబ్బివిత్తులు | |

ఇవి అన్ని కాలు కాలుపలం చూర్ణంజేసి గ ౧ మెత్తు వక వరహా మెత్తు చూర్ణములో బైరవిమాత్రలు రెండుమాత్రలు పొడిజేసి కలిపి ౮ బొట్లు తేనెబోసికలిపి పుచ్చుకునేది పైసవ్యాధులు తీరును. సొంటి కషాయములో పుచ్చుకుంటె సకల జ్వరములు మానును.

పులుపు దానిమ్మంబపండ్ల రసములో యిస్తైవాంతులు
వెక్కిళ్ళు తీరును.

| | | | |
|---|---|---|---|
| అశ్వగంధ | పలం ౧ | భూచక్రగడ్డ | పలం ౧ |
| సుగంధపాల | ,, ౧ | కన్యకుమారిగడ్డ | ,, ౧ |
| పరంగిచెక్క | ,, ౧ | | |

ఈచూర్ణముపయినమాత్రలో 20 దినములు యిస్తె అస్థిగత జ్వరములుగణకాక, పురాణ జ్వరములు, ఒళ్లుచిక్కడము, అన్నిద్వేషములు అగ్నిమాంధ్యములు మొదలయినవిమానును.

ఇచ్చా పత్యము.

జ్వరములకు శీతల పదార్థములు కూడదు.

కందిపప్పు, వంకాయ, అరటికచ్చెలు, అరటిపువ్వు, కందగడ్డలు చిక్కుడికాయ, అత్తికాయ పుల్సు మొదలయినవి అనుకూలము రేగువడియము వుశిరికె వడియము వడ్లపేలాలు వడియం వుస్తివరుగులు, కాచివరుగులు యివిఅనుకూలము మరేమికూడదు.

మరివకభైరవం దీనికి ఆనందభైరవమని పేరు.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ఇంగిలీకము | పలం ౧ | సన్నపిప్పళ్ళు | పలం |
| నాభి | ,, ౧ | మిర్యాలు | ,, |
| సొంటి | ,, ౧ | వెలిగారం | ,, |

ఇవి అన్ని కల్వములో వేసి నిమ్మపండ్ల రసముతో నాలుగు ఝాములుమర్దించి మిర్యాలంత లేక గురిగింజప్రమాణం మాత్రలుచేశి నీడ యెండనిచ్చి వకమాత్ర మిర్యాలుకషాయముతో చాదియిస్తె జలుబుజ ములు మందజ్వరములు, వాయువులు హరించును, లవంగమొగ్గలు వ డుయీభైరవిమాత్రవకటి తమలపాకునచుట్టి నమల్రిమింగేది యీప్ర రము మూడుపూటలు పుచ్చుకుంటె కంఠరాపు, వొడలునొప్పులు జలు మానును.

(ఈమాత్ర) సన్నరాష్టం మిర్యాలు అక్కలకఱ్ఱ

నలియగొట్టి కషాయముబెట్టి వకమాత్ర చాదిపుచ్చుకుంటె జ్వ ములు శిరోభారములు మానును.

ఈ భైరవిమాత్ర కందిగింజ ప్రమానం చనుపాలుతోచాది కంటికి కలికమువేసితే శిరోభారము, మైకము- నేత్రదోషము. జ్వరదోషములు నివారణమవును,

ఇందుకు ఇచ్చా పత్యము.

కందిపప్పు, వంకాయపిందెలు, దురదకంద, తియ్యకంద, చేమ కూర, పెద్దచిక్కుడికాయ, పండిటి బీరకాయ, వుసిరికెవడియం, పాతవి మ్మవూరగాయ మొదలయినవి అనుకూలము వాత పదార్థములు శీతళ లుబు పదార్థములు కూడదు మరిన్ని చిన్నబిడ్డలకు చిన్నమాత్రలు పె వార్లకు - టి, రెండు, మాత్రలు పుచ్చుకోవచ్చును,వాతదేహము, మ దగర్భము గలవారికిన్ని పిత్తవాతమువలన బలిసినదేహము గలవారికిన్ని ౨ మాత్రలుకూడా పుచ్చుకునేది, మించినవాయువులకు మించిన జ్వరము అనుపానములు గుర్తెరిగి యీగ్రంధములో ఉదహరించిన అనుపాన ములలో యిచ్చేది. దివ్యమైన రోగహరమై అవుషధములకు అనుకూలమై యుర్వేదమందుముఖ్యమై విలసిల్లుచుండెడు అనుపానములుయీ గ్రంథ

మందు ఉదహరించివున్నదిగనుక ఆయా అనుపానములయందు ఔషధ ములు ప్రయోగించవలెను.

జ్వర కుఠారము.

గౌరిపాషాణం వకపలం సన్నపగుడ్డనుమూటగట్టి, అరపడినున్న పురాళ్లు వకకుండలోబోసి నీళ్ళుబోసి కలిపి దీనిలో గౌరిమూటనువుంచి రెండుఝాములు వుడకబెట్టితె శుద్ధియౌను.

త్రికంటక గుళిక.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| రసం | పలం | ౧ | కరక్కాయ | పలం | ౧ |
| ఇంగిలీకం | ,, | ౧ | తాడికాయ | ,, | ౧ |
| రసకర్పూరం | ,, | ౧ | వుశిరికాయ | ,, | ౧ |
| నాబి | ,, | ౧ | మోడి | ,, | ౧ |
| సవ్వీరం | ,, | ౧ | సన్నరాష్టం | ,, | ౧ |
| తాళకం | ,, | ౧ | బారంగిపలం | ,, | ౧ |
| శొంటి | ,, | ౧ | కటుకరోహిణి | ,, | ౧ |
| మిరియాలు | ,, | ౧ | గంధకం | ,, | ౧ |
| పిప్పలి | ,, | ౧ | గౌరి | ,, | ౧ |

శుద్ధిచేయవలశిన సరుకులు శుద్ధిచేసుకొని తతిమసరుకులు చూర్ణ ముచేసి కల్వంలోవేసి గంధపచెక్క కషాయమున నాలుగుజాములు తిప్ప తీగె రసమున నాలుగుజాములు అల్లంరసమున నాలుగుజాములు జిల్లేడు పట్ట కషాయములో నాలుగుజాములు నిమ్మపండ్లరసమున నాలుగుజాము లుమర్దించి పెసలుగింజలుప్రమాణం మాత్రలుజేసి నీడనుయెండించి కరా టమునందు యుంచి విష్ణుకాంతి కోలపొన్న నెలవేముముళ్ళ పప్పలి సొంటిమిరియాలు కషాయమున 1 మాత్రకలిపి యివ్వాను 2-3 పూటలు ఉదయం సాయంత్రంయివ్వాను వాతజ్వరం మేహాజ్వరం శీతజ్వరం పయిత్య జ్వరం ఏకాహికత్రియాయి కచాతుది 1 కసన్నిపాతమును మానును, దూసరివేరు కషాయమున యిస్తె మేహాజ్వరములుమానును శొంటి ఇంగువ తెల్లవుప్పి మిరియాలుకషాయమున 1 మాత్రయిచ్చిన కడుపుకుట్టు మాను ను నల్లదురద గెంజిరసమున యిచ్చిన స్వాసకాసములు మానును చిన్న పల్లేరు రసమునయిచ్చివ పక్కసూలలుమానును స్వల్పరోగములు క3-7 పూటలుయిచ్చేదితీగమోసముల్కుఅరమండలం తీసుకొనవలయును ఇత్యా

పత్యం స్త్రీసంబోగం లాహిరివస్తువులు కూడదు నూనె ఆనాలు అనిగాకు గుమ్మడికాయ పులవపప్పు మొదలగు చెలిదివస్తువులు కూడదు మండలము పుచ్చుకొనునార్కి 8 దివములుకు వొకతూరి నూనె-ప 1 ఆవుపాలు ప 1 అల్లంరసం-ప 1 యీమూడు 3 ఒకటిగాకల్పి చిటచిటలు అనక కాచి స్నానంచేయను స్నానంచేయుదినం ఔషధం తీసుకొన కూడదు.

## మహాజ్వరాకుశం.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| గోరోజనం | ,, | ౧ | అతిమదురం | ,, | ౧ |
| పచ్చకర్పూరం | ,, | ౧ | రససిందూరం | ,, | ౧ |
| చలవమిరియాలు | ,, | ౧ | రసకర్పూరం | ,, | ౧ |
| చంగల్వాగోష్టి | ,, | ౧ | ఇంగిలీకం | ,, | ౧ |
| మిరియాలు | ,, | ౧ | తెల్లవుప్పిపట్ట | ,, | ౧ |
| శొంటి | ,, | ౧ | జిల్లేడుపట్ట | ,, | ౧ |
| పిప్పలి | ,, | ౧ | కాంతసిందూరం | ,, | ౧ |
| తానికాయ | ,, | ౧ | ఏలకలు | ,, | ౧ |
| సుగందపాల | ,, | ౧ | లవంగలు | ,, | ౧ |
| అక్కలకఱ్ఱ | ,, | ౧ | జాజికాయ | ,, | ౧ |
| చిత్రమూలం | ,, | ౧ | నేర్వాళం | ,, | ౫ |
| జెగడ | ,, | ౧ | పచ్చకర్పూరం | ,, | ౧ |

ఇవియన్నియు చూర్ణముచేసి అల్లంరసంలో ౪ జాములు గుంటగలగర ఆకురసంలో ౪ జాములు నిమ్మపులుసున ౪ జాములుమర్దించి గురిగింజప్రమాణం మాత్రలుచేసి నీడనుయెండించి కరాటమునందు యుంచి అల్లం మిరియాలు తయిలపువ్వులు సమం కషాయంయుంచి ఆకషాయములో ౧ మాత్రకల్వ 3-౫ పూటలు ఉదయం సా[illegible]ంత్రం యివ[illegible] జ్వరములుమానును ౬ నెలలు బిడ్డలు మొదలు పెద్ద[illegible]ధులున్ను ఇవ్వ వచ్చును అనుపానవిశేషములచే అనేకవ్యాధులు మానును చిత్రమూలం మునగపట్ట మావిలింగచెక్క మిరపకాండ్ర నెలవేము కొలపొన్న తిప్పతీగె సొంటి బారంగి సన్నరాష్టం అక్కలకఱ్ఱ ఇది దినుసు ౧-కి కాలు పలంవంతున తూచి నలియగొట్టి ఒకపడి నీళ్ళుబోసి ఆశాకు నీళ్ళువుండ కాచి ఆకషాయములో ౧-౨ మాత్రలుయుంచి పుచ్చుకొనగా సన్నిపాతములు మానును.

పిత్తజ్వరమువిషమజ్వరాలకు నిమ్మపులుసులో అనగా నిమ్మపండ్లరస ములో యిస్తే సప్తజ్వరాలుమూనును రేపుమాపు మూడుపూటలుగాని ఆరుపూటలుగాని యిచ్చేది.

ఇందుకుపత్యము.

వేడినీళ్ళఅన్నము వేంచినవుప్పు యివిఅనుకూలము మరియేమికూడ దు పాషాణవర్గములు కలిశినఔషధములు 7-8 సంవత్సరములువయస్సు కుమించినవారలకు ఉపయోగించవలెను లేతప్రాయముగలవారలకు ప్ర యోగించకూడదు మరిన్ని మహావాయువులు కఠినదోషములు మహాస న్నులు కంఠగత కఫవాతములు సంభవించినప్పుడు విషసంభందమైన ఔ షధములు ఉపయోగపరచవలెను.

పదమూడు సన్నిపాతకములకున్ను సర్వజ్వర ములకును ఇంగిలీకకట్టు రసకర్పూరకట్టు.

ఇంగిలీకం పలం ౧ కోవురసకర్పూరము పలం ౧

ఇవిరెండున్ను నకచానికలో బెట్టి పొయ్యిమీదవుంచి తెల్లవుప్పిఆ కురసములో 4 ఝాములున్ను తెల్లవుల్లిపాయలరసములో 7 ఝాములు న్ను సన్నగామంటవేస్తూ చురుకిచ్చేది.

తర్వాత.

హారతికర్పూరము పలం ౫ సాంబ్రాణి పలం ౫

ఇవిరెండున్ను నూరితె నీరుసీరుగామైనమైనను యీనామైనము యిను పపెనములో కరగబెట్టి యిందులోపైనరసకర్పూరము యింగిలీకపెళ్లలువే ౧ భాగాసరిగా పొరిటిమెత్తుకొని కరుచుకున్న సాంబ్రాణికర్పూరమును త్తిలో చివ్వివేసిశుద్ధము జేసికొని డబ్బిలోవుంచుకునేది.

తర్వాత.

ఈయింగిలీక రసకర్పూరకట్లు అనుపాన విశేషములలో చిన్నబిడ్డ ల మొదలుకొని పెద్దవాండ్లు ముసలివాండ్లవరకు వుపయోగించేదిగర్భ

వాయువులు, యిశువువాయువులు, కఫవాయువులు వీటితోకూడినజ్వరము లు, మాంధ్యములు, అజీర్ణవాయువులు, శూలవాయువులు, దోషములు, సన్నిపాతవాయువులు, ధనుర్ వాయువులు, అదురువాయువులు, తిరుగుడు వాయువులు, వుదరవాయువులు పేగులరిచేవాతములు ఘనవాతములు పక్షువాతములు కీలువాయువులు, శిరోవాయువులు, మెడక్కువాయువులు, డమరకవాయువులు, సర్వాంగకంఠవాయువులు వీటితోకూడిన వికారము లుహరించి దేహముఆరోగ్యమౌను.

ఇందుకుపత్యము.

దేహబలాబలముచూచుకొని రోగబలముయెరిగి అనుపానము యెరిగి యీయింగిలీకకట్టు రసకర్పూరకట్టు ప్రయోగించేది తగినపత్యము పెట్టేది,

సకలజ్వరములకున్ను మహాసన్నిపాతనములకున్ను సకల దోషములకున్ను మహావాయువులకున్ను అమృతసంజీవిగుళికె,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| శుద్ధిజేసినకోపురసకర్పూరం | ప, | ౧ | శుద్ధిజేశిపవీరం | | పలం |
| శుద్ధిజేసినరససింధూరం | ,, | ౧ | శుద్ధినాభి | | ,, |
| శుద్ధియింగిలీకం | ,, | ౧ | | | |

ఇవియయిదుసరుకులున్ను కల్వములోవేసి ముందుగానల్లపురస తోవకదినము మర్ధించేది,

వావిలాకు రసముతోవకదినము మర్ధించేది

నల్లతొళశియాకురసముతో వకదినముమర్ధించేది,

తేనెతోవకఝాముమర్ధిచిడబ్బిలోవుంచుకొని తర్వాత మనిషిబలాబలముచూచి రోగబలముచూచి మిరపగింజ ప్రమాణము మాత్ర తాంబెల్లములోగాని ద్రాక్షుపండుచీల్చి యందులోవుంచి వుంటజేసిగాని పుకునేది మహాజన్ని సన్నిపాతకములకు 4 ఝాములు నాలుగుమాత్రల

యిచ్చినట్లుయితే దోషములు జ్వరభేది జ్వరాతిసారములు శిరోదోషము లు జ్వరశూలలు మహావాతములు వాయువులు ద్వంద్వజ్వరదోషములు వాత పిత్త శ్లేష్మజ్వరములవలనకలిగిన మహాసన్నిపాతకములు మొదల యినవి హరించును.

పత్యము.

దేహబలముచూచుకొని కందిపప్పు వంకాయ, లేతబెండకాయ, కందలుగోధుమగంజి. వేనీళ్ళన్నము యివిబెట్టేది, కొద్దిగాపులుసు వేసు కునేది.

ఈమహౌషధము తాటిబెల్లములోపొదిగి 5 దినములు 10 పూటలు గాని 12 పూటలుగాని పుచ్చుకుంటే కరిమేహములు, మేహపుండ్లు కొ ఱుకుజాడ్యములు, ప్రక్కశూలలు, లూటీలు, వడిశిగడ్డలు, మేహగ్రంథు లుపటాపంచలై పోవును చెయ్యికాళ్లుపట్లుపోవును,

ఇందుకుపత్యము.

మేకవుప్పంచలు
పొరిటినక్తెమాకూర
కొయ్యతోటకూర
లేతబెండకాయ
అరటికాయ
అత్తికాయ
కందిపప్పు
అటికిమామిడికూర
గోధుమరవ
చీనాచక్కెర
మునగకాయ
చిక్కుడికాయ
పొట్లకాయ
పొన్నగంటికూర
చారుపులుసు

ఇవిపైనచెప్పిన రోగములకువాడుకునేది.

జ్వరజన్నిదోషములకుపత్యంవుంచేది.

చెయ్యికాళ్లుపట్లు స్త్రీలరోగములన్ని మానును.

కొంతమందికినోరు సున్నంతిన్నట్టు నోరుపొక్కువుంటె తుమ్మచక్క కషాయము పుక్కిలింపజేసేది.

# వ్యాస ప్రోక్త.

## 74 జ్వరములకున్ను సకలజ్వరములకున్ను 13 సన్ని పాతకములకున్ను సప్తదోషములకున్ను

## ఆనందభైరవం.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| గౌరిపాషాణం | పలం | ౧ | నాభి | పలం | ౧ |
| ఇంగిలీకం | ,, | ౧ | నెల్లకాయగంధకం | ,, | ౧ |
| మనశిల | ,, | ౧ | సవ్వీరం | ,, | ౧ |
| తాళకం | ,, | ౧ | మృదారుశింగి | ,, | ౧ |
| వెలిగారం | ,, | ౧ | తొట్టిపాషాణం | ,, | ౧ |

ఇవి పదిదినుసులు పీంగానిజాడిలోవేసి జాడినిండా ఆడపిల్లకాయల మూత్రము రెండుశేర్లుపోసి పైనపీంగానిమూతమూసి శీలమట్టిజేసిగుంట త్రొవ్వి గుంటలోవుంచిపూడ్చి 40 దినములుఅయిన తర్వాత జాడిలోవున్న మందును యెత్తుకొని కల్వములోవుంచి మంచికలబందపాలువిడిచి 8 ఝాములుమర్దనజేసిబిళ్ల జేసియెండలోయెండబెట్టి యీబిళ్ల పెంకులోబెట్టి పెంకుమూసిశీలమట్టియిచ్చి భూమిపురము గావేసేది, భూమిపురమనగా చదరమైనభూమియందు బెత్తెడులోతుత్రొవ్వి అందులోపైనమందును పెంకునుపుంచి ఈపెంకుపైనమన్నుముద్దగాకలిపి రెండువేళ్ళమందుగా భూమికిచదరముగాపెంకుపైనపూసి బాగాఅతికివేసి దీనిపైనద్రవేలెడుమందు యిసుకభోసిపదిపిడకలుతుంచిపెట్టి నిప్పువేసేది యెత్తుతక్కువగాకుండా ఔషధంపురములుతీరును తర్వాత కల్వములోవుంచి

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| మైల్‌తుత్తభస్మం | పలం | ౧ | గురుభస్మం | వరహాయెత్తు | ౧ |
| పాదరసం | ,, | ౧ | | | |

ఈమూడువస్తువులున్ను పైనపురంవేసినఔషధమున్ను పసుపుపూలుపూసేవుమెత్తాకురసముతోవకఝాముమర్దనజేసినకందిగింజలంతమాత్రలుజేసి నీడలోయెండబెట్టియీమాత్రలుకొంచము చెమ్మవుండగానేతడియీడ్చుకునేటట్టుసాంబ్రాణిపొగవేసి వెండిడబ్బిలోయెత్తివుంచేదిశక్తిశాపంనివర్తిజేసి

భైరవపూజజేసి వకగుళిగ అనుపానవిశేషములతో యిచ్చినట్లయితే 13 సన్నిపాతకములు పటాపంచలై పోవును. సమస్త జ్వరదోషములున్ను మహావాయువులున్ను 64 జ్వరములున్ను హరించును.

ఇందుకు పత్యము.

| | |
|---|---|
| కందిపప్పు | వేంచినపుప్పు |
| లేతవంకాయ | తియ్యకూరలు |
| పెద్దచిక్కుడికాయ | తియ్యచారులు |
| లేతబెండకాయ | కరక్కాయపచ్చడి |
| మునగకాయ | నెల్లికాయవడియము |
| అత్తికాయ | ఆర్గొండవరుగులు |
| ముండ్లవంకాయలు | వంగవరుగులు |
| కొయ్యతోటకూర | కందగడ్డలు |
| పొన్నగంటకూర | గోధుమరొట్టె |
| మునగకూర | గోధుమగంజి |
| పుస్తికాయలు | వేనీళ్ళ అన్నము |
| బుడమదోసవరుగులు | ఆవుపాలు చక్కెర అన్నము |
| బియ్యపువరుగులు | |

ఇవి అన్ని తియ్యటి పదార్థములు. యివి యన్ని అనుకూలము మరి యేమికూడదు. నూనె ఆవాలు కూడదు వేడినీళ్ళు దాహము రోగము అభిముఖమైన తర్వాత అన్నివస్తువులు వుపయోగపరుచుకోవలెను.

64 జ్వరములకున్ను జన్యంకుశము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పాదరసము | పలం | ౧ | తామ్రభస్మము | పలం | ౧ |
| నెల్లికాయగంధకము | ,, | ౧ | అభ్రిక సింధూరము | ,, | ౧ |
| పత్రతాళకము | ,, | ౧ | సద్యక్షారము | ,, | ౧ |
| నాబి | ,, | ౧ | శంకుభస్మము | ,, | ౧ |
| హేమమాక్షికము | ,, | ౧ | నవాచారము | ,, | ౧ |
| మాక్షికము | ,, | ౧ | కర్కాటకశృంగి | ,, | ౧ |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| యింగువ | పలం | ౧ | శొంటి | పలం | ౧ |
| వస | ,, | ౧ | బంగిపత్రి | ,, | ౧ |
| చేమపొట్ల | ,, | ౧ | నేలతాటిగడ్డలు | ,, | ౧ |
| పొడపత్ర | ,, | ౧ | వేపబంక | ,, | ౧ |
| కరక్కాయలు | ,, | ౧ | | | |

ఈ దినుసులు అన్ని కల్వానవేసి కాచాకు రసముతొ రెండుదినములుమర్దించి నిమ్మపండ్లరసమున రెండు దినములుమర్దించి శనగగింజల ప్రమాణముమాత్రలుజేసిదశమూలకషాయముతో వకమాత్రయిచ్చేది. యింకాఅనుపానములు అల్లపురసముతోనున్ను పంచమూల కషాయములోనున్ను మొగలింగచక్క, మునగచక్క, తేనె ఉల్లిపాయలరసము, చన్నుబాలు యివిఅన్ని మిశ్రమముచేసి యిందులో వకమాత్రయిస్తె 13 సన్నిపాతములుమానును. సన్నిపాతకముమీద గలిగిన మెక్కిళ్లున్ను, వాంతిన్ని, జ్వరములున్ను, భ్రమలున్ను, మైకములున్ను, దోషగత వికారములున్ను నివారణమౌను.

13 సన్నిపాతకములకు అనుపానములు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| మునగచక్కరసము | పలం | ౧ | మొగలింగచక్కరసము | పలం | ౧ |
| జిల్లేడివేరుచక్కరసము | ,, | ౧ | వావిలిచక్కరసము | ,, | ౧ |
| వామిటివేళ్ళరసము | ,, | ౧ | అల్లపురసము | ,, | ౧ |
| వేపనూనె | ,, | ౧ | కోడిగ్రుడ్ల తైలము | ,, | ౧ |
| వుల్లిపాయలరసము | ,, | ౧ | తేనె | ,, | ౧ |
| చనుబాలు | ,, | ౧ | | | |

ఇవి అన్ని వకబాండవలోబోసి వేపనూనెమట్టుకు యినుపగరిటలోబోసుకొని బాగాపొంగించి బాండవలోవుంచిన రసములో జాగ్రతగా పోసేది. ఈ రసములో వకపలిమెడుయెత్తుకొని పైన చెప్పిన మాత్రలు యివ్వవలసినది. ఇంకా యీరసములో సన్నిపాతభైరవము, యింగ్లీకకట్టు, పూరకట్టు, పాషాణకట్టు, వాతాగ్నికుమారకము, వాతగజాంకుశము, హాజ్వరాంకుశము మొదలైన ఔషధములుచాది యివ్వవలయును. ఆయారోగములను గుర్తెరిగి రోగబలము చూచుకొని పత్యములు పెట్టవలయు గెంజి యివ్వవలయును. సమయముగుర్తెరిగి లంఘణము వుంచవలయును. కలికములు వేయవలెను.

### పుష్పమణిగుళికె.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ఇప్పపూలు | పలం ౧ | సుద్దిజేసిన నేపాళము | పలం ౨ |
| కటుకరోహిణి | ,, ౧ | | |

ఇవి కల్వములోవేసి మంచికలబందరసముతో నాలుగు ఝాములు మర్దనచేసి ముండ్లముష్టికాయ ప్రమాణము మాత్రలుజేసి అల్లపురసము తేనెతోయిస్తే మానేవ్యాధులు, జన్ని, విషజ్వరము, దోషము యివిమానును. తెల్లబాయల రసములో యిస్తే సోబెలు, సంజులుమానును. ఆముదములోయిస్తే వాయువులన్ని నివర్తించును.

### అర్ధనారీశ్వరము మాత్రలు.

| | | | |
|---|---|---|---|
| పాదరసము | పలం ౧ | నాభి | పలం ౧ |
| నెల్లికాయ గంధకము | ,, ౧ | వెలిగారము | ,, ౧ |

ఇవి నాలుగున్ను కల్వములోవేసి వావిలాకురసముతో 2 ఝాములుమర్దనచేసి మూసలోబెట్టి 7 శీల మన్నులుచేసి వక బాండములో నాలుగుసేరులు వుప్పుబోసి యావుప్పునడుమ మూసబెట్టి ఆవుప్పులోసగము వుప్పుమూసపైనకప్పి పైనమూతమూసి ఘట్టిగాశీలమట్టిజేసి యేడుశీలమన్నులుజేసి పొయ్యిమీదబెట్టి కమలాగ్నిగా 4 ఝాములుమంటవేసేది.

పొంగశీతలమైన తర్వాత మూసలోవున్న ఔషధము తీసుకొని కల్వములోవేసి వావిలాకు రసముతో 4 ఝాములు మర్దన.

పొట్టికాకర ఆకురసముతో 4 ఝాములు మర్దనజేసి గురిగింజప్రమాణముమాత్రలుచేసి పూటకు వకమాత్రచొప్పున వావిలాకురసముతోయిచ్చేది. వకముక్కులో వావిలాకురసమునశ్యము చేశేది. వకపార్శ్వము జ్వరమువిడుచును.

సాయంత్రము వకమాత్ర అదేప్రకారముయిచ్చి మరుసటిదినము వకమాత్రయిచ్చి రెండోభాగము ముక్కున నశ్యముచేశేది. మేకపాలుతో గంజికాచి పుచ్చుకునేది. యిరుపార్శ్వములజ్వరము విడుచును.

దీనికి అర్ధనారీశ్వరమని ఆయుర్వేదమందు పొగడతగిన దివ్యౌషధము.

## వీరభద్ర కలికము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| సొంటి | పలం ౧ | సైంధవలవణము | పలం౧ |
| సన్నపిప్పళ్లు | ,, ౧ | శుద్ధిజేసిన నేపాళము | ,, |
| మిర్యాలు | ,, ౧ | లవంగాలు | ,, ౧ |
| యింగువ | ,, ౧ | యేలకులు | ,, ౧ |

ఇవి కల్వములో బెట్టి తమలపాకుల రసముతో 4 ఝాములు మర్దనచేసి వ్రేలెడుపొడుగు మాత్రగట్టి నీడలో యెండబెట్టి తమలపాకులరసముతో కందిగింజప్రమాణముచాది కలికము వేసినట్టులయితె 13 సన్నిపాతకములు సప్తదోషములున్ను. దోషజ్వరములున్ను హరించును.

## సన్నిపాతకములకు నశ్యము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| వుస్తివేళ్లు | పలం ౧ | తుమ్మివేళ్లు | వరహాయెత్తు ౧ |
| ఇప్పపిండి | వరహాయెత్తు ౧ | | |

ఇప్పపిండి వెచ్చజేసి యీమూడుసరుకులున్ను కాటుకవలెచూర్ణముజేసి టెంకాయబుర్రలో వుంచుకునేది రోగులకు నశ్యం జేసినట్లయితే దోషములు సన్నిపాతకములున్ను హరించును.

## గండౌషధము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| అపరంజికుందనపురేకు | వరహా | ౧ | రుద్రాక్షు | వరహా | ౧ |
| సరిగెవెండి | ,, | ౧ | చంగల్వాగోష్టం | ,, | ౧ |
| మంచిముత్యములు | ,, | ౧ | అక్కలకర | ,, | ౧ |
| మంచిపగడములు | ,, | ౧ | దుప్పికొమ్ము | ,, | ౧ |
| అతిమధురము | ,, | ౧ | రససింధూరము | ,, | ౧ |
| లవంగాలు | ,, | ౧ | అద్దసరంవేరు | ,, | ౧ |
| సన[illegible]ప్పళ్లు | ,, | ౧ | | | |

ఈ దినుసులు చనుబాలలో వకఝాము మర్దనచేసి తేనెబోసి కలియ[illegible]లుకయందు మర్దనజేసినట్లయితె యిందుకు మానేరోగములు [illegible]ళ్లు పర[illegible]దోషమువాంతి వెక్కిళ్లు13 సన్నిపాతకములవల్ల పుట్టనదోషములున్ను సప్తదోషములవలనపుట్టిన వికారములున్ను మానును. ఈగండౌ[illegible]షము పుక్కిటవు[illegible]కొని యడతెగులేకుండా మ్రింగవలసినది.

గోరోజనం గుళికె,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| గోరోజనము | పలం | ౧ | అభ్రకసింధూరము | పలం | ౧ |
| కుంకుమపువ్వు | ,, | ౧ | లవంగాలు | ,, | ౧ |
| రసకర్పూరము | ,, | ౧ | చంగల్వాకోష్టము | ,, | ౧ |
| రససింధూరము | ,, | ౧ | జాజికాయ | ,, | ౧ |
| పచ్చకర్పూరము | ,, | ౧ | అక్కలకర | ,, | ౧ |
| ఏలకులు | ,, | ౧ | జాపత్రి | ,, | ౧ |

ఈ దినుసులు కల్వానవేసి చూర్ణించి మంచిగంధపుచెక్క ౧౦ పలాలునలియగొట్టి కుండలోవేసి రెండుపళ్లునీళ్లుబోసి ఆఠాకుకషాయముగా కాచి దించుకొని కల్వములోబోసి నాలుగుఝాములు మర్దనచేసి తర్వాత ౫ పలాలు లవంగములు నలియగొట్టి కుండలోవేసి ౨ పళ్లు నీళ్లుబోసి అష్ట భాగముగాకాచి యీ కషాయముచేతను ౨ ఝాములు మర్దించి పన్నీరు మొగ్గలు ౫ పలాలు కుండలోవేసి రెండుపళ్లునీళ్ళు ౮ భాగములుగా కాచి దించుకొని యీ కషాయములో పైనచెప్పినమందును రెండుఝాములు మర్దనజేసి గురుగింజ ప్రమాణము మాత్రలుచేసి చనుబాలుతో యిస్తే,

తీరే వ్యాధులు,

కంఠకుబ్జజన్ని, శ్లేష్మజన్ని మొదలైనవితీరును మరిన్ని తలనొప్పులు శ్లేష్మజ్వరములు, శీతలరోగములు, వికారమైన దోషములు, వాతసన్నిదోషములుమానును ధర్నువాయువులు, సర్వాంగశూలలు మానును బాలురు మొదలుకొని పెద్దవాండ్రు మొదలైనవారికి వాడుకునేది.

పిత్తజ్వరములకు ఏలాది మాత్రలు.

ఇవి దినుసు వొకటింటికి పలం।

| | |
|---|---|
| యేలకులు | కటుకరోహిణి |
| అతిమధురము | చంగల్వాగోష్టం |
| సొంటి | యిప్పపూలు |
| జాజికాయ | వట్టివేళ్ళు |

లవంగచక్క
గంధపుచక్క
దేవదారిచక్క
సుగంధపాలవేళ్ళు
తుంగగడ్డలు
గోరోజనము
ద్రాక్షపండు
కర్జూరపుకాయ
జటామాంసి
సన్నపిప్పళ్ళు
పచ్చాకు

ఈదినుసు లన్నిటిని కల్వములోవేసి గుంటగలగరాకు రసముతొ వకఝాముమర్దన.

నీరుటెంకాయనీళ్ళతో వకఝాముమర్దనజేసి ఉస్తికాయ ప్రమాణము మాత్రలుజేసి యెళనీరుటెంకాయను కాల్చి యీకా .న టెంకాయ ళ్లలో, వకతులం చీనాచక్కెర కల్పుకొని దీనితోకూడా ఏకమా ల చ్చు కునేది.

ఇందు మానే రోగములు.

పైత్యరోగములున్ను, పైత్యములున్ను, వాంతులు, యెక్కిళ్లున్ను పైత్యజ్వరములున్ను మానును.

ఇందుకు పత్యము.

ఉప్పు సూక్ష్మముగా వేసుకునేది చీనాచక్కెర, ఆవుపాలు, అనముపుచ్చుకునేది. కందిపప్పు, ఆవుపాలు యివి అనుకూలము అతివ్యాప్తము లన్ని శాంతి పడును. వెర్రిమాటలాడే వారలకు యీ ఔషధం గాడిపాలుతో కలిపియిచ్చేది.

64 జ్వరాలకు హింగుళాది మాత్రలు.

ఇవి దినుసు వొకటింటికి పలం।

లోహభస్మము
కర్పూరభస్మము
గంధకం
-దరసం
-ఒకరోహిణి
తెల్లతెగడవేళ్ళు
లెల్లగెంటెనవేళ్ళు
సొంటి
పిప్పళ్ళు
మిర్యాలు

| | |
|---|---|
| వె్రిసారవిత్తులు | వసనాభి |
| శుద్ధిజేశిననేపాళం | తాళంక |
| పసుపుపూలుపూచే | శంఖుపాషాణం |
| ఉమ్మెత్తవిత్తులు | కరక్కాయ. |

ఇవి కల్వములోవేసి కమ్మెరు ఆకుల రసముతో 7 దినములుమర్దించే ది1పలం మిర్యాలు చూర్ణముచేసి వీటితోకూడావేసి వేనీళ్ళతోమర్దించిమిర్యాలుగింజప్రమాణము మాత్రలుజేసి నీడలోయెండనిచ్చి బుడ్డిలో ఉంచుకునేదిజ్వారాలకు వకమాత్ర వేడినీళ్ళతో పుచ్చుకుంటె వకసారి విరోచనమౌను,విరోచనముకాగానే వేనీళ్ళ అన్నము పుచ్చుకునేది యీమాత్రలు రేపు మాపు మూడుపూడలు పుచ్చుకునేది పైనజ్వరములకుచెప్పిన పత్యము ఉంచవలెను.

64 జ్వారాలకున్ను మహాహింగుళాది మాత్రలు.

| | |
|---|---|
| ఇంగిలీకం | పిప్పళ్లు |
| వసనాభి | మిర్యాలు |
| సైంధలవణం | కరక్కాయ |
| పాదరసం | శుద్ధిజేశిననేపాళం |
| గంధకం | తెల్ల తెగడవేళ్లు |
| వెలిగారము | ముష్టివిత్తనాలు |
| సొంటి | పచ్చిచిత్రమూలము వేళ్ళచెక్క |

ఇవి దినుసు వొకటింటికి పలం చొప్పున యీ పదునాలుగు దినుసులున్ను కల్వములోవుంచి బొంత జముడు పాలుతో మర్దించి మిర్యాలు ప్రమాణము మాత్రలుజేసి నీడలో యెండించి వకమాత్ర వేడినీళ్ళలోయిచ్చినట్లయితే శూలజ్వారాలు, వాయువుజ్వారాలు, మానును వేనీళ్ళ అన్నము పుచ్చుకునేది. మరియేమికూడదు

64 జర్వాలకు మూలికా ప్రయోగం కషాయము.

| | |
|---|---|
| ముండ్లముష్టి | నేలవేము |
| సన్నరాష్టం | శేవ్యం |
| దురదగొండివేళ్ళు | నీరుగొబ్బివేళ్లు |

| | |
|---|---|
| విష్ణుక్రాంత | పిప్పళ్లు |
| కరక్కాయలు | తాడికాయలు |
| లవంగచక్క | తుంగముస్తెలు |
| వాకుడు | తిప్పతీగ |
| ధనియాలు | అడ్డసరపు ఆకు |
| సుగంధపాలవేళ్ళు | మిర్యాలు |
| శొంటి | చేదుపొట్ల |
| నెల్లివరుగులు | |

ఇవి దినుసు వకటింటికి వొక్కొక పలం చొప్పున అన్ని వస్తువులు స లియగొట్టి చూర్ణముచేశి అయిదు పాళ్ళు జేసి వొకపాలు బాండవలో వేసి రెండు శేర్లనీళ్ళుబోసి పావు శేరుగా కషాయము గాకాచి నవటాకు కషా యములో దుగ్గాణియెత్తు తేనెబోశి పుచ్చుకునేది ఉదయకాలము సాయం కాలము పుచ్చుకునేదియీప్రకారం పదిపూటలు పుచ్చుకునేది. పులుసువ ర్జించవలెను.

అదేశాస్త్రప్రకారము జ్వరాలకు కషాయము.

| | |
|---|---|
| దురదగండివేవు | తుంగముస్తెలు |
| ములక్కాయవేరు | తిప్ప |
| పర్పటకం | చేదుపొట్ల. |

ఇవిదినుసు వొకటింటికి వొక్కొకపలం చొప్పునపైనచెప్పి నప్రకా రము కషాయముబెట్టి యీకషాయములో ఇంగిలీకకట్టు, సన్నిపాతభైరవ ము, ఆనందభైరవము వీటిలో యేదైనావొకటిచాది యిచ్చేది రేపుమాపు యీ కషాయము పదిపూటలు యిచ్చేది. పులుసు వర్జించేది.

అదేశాస్త్రప్రకారము సమస్త
జ్వరాలకు కషాయము.

| | |
|---|---|
| సుగంధపాలవేరు | తుంగముస్తెలు |
| [illegible]కాలు | ధనియాలు |
| వట్టివేరు | పర్పాటకం. |

ఇవి దినుసువొకటింటికి వొకపలంచొప్పునకొట్టి చూర్ణముచేసి 5 పాళ్లుజేసివొకపాలు కుండలోవేసి రెండుశేర్లు నీళ్ళుబోసి పావు శేరుగా యింకకాచి నవటాకుకషాయములో వొకవరహాయెత్తు తేనెబోసి సన్నపిప్పళ్లువేయించి చూర్ణముచేసియీ చూర్ణము వొకవరహాయెత్తు చూర్ణముకషాయములో వేసి రేపుమాపుపదిపూటలు పుచ్చుకునేదిసకలజ్వరాలు మానును.

ఇందుకు పత్యము.

| | |
|---|---|
| కందిపప్పు | ముండ్లముస్టికాయలు |
| మునగకూర | మునగకాయ |
| మెంతికూర | చిర్రికూర |
| అర్ధొండవరుగులు | కొయ్యతోటకూర |
| ములక్కాయలు | పొన్నగంటికూర |
| వంకాయ | కాచివరుగులు |
| కలగూర | అల్లంఅత్తికాయ |
| ఉస్తివరుగులు | వాకుడుకాయలు |
| ఆవుపాలు | |

ఇవి అన్ని పైనవ్రాసిన జ్వరాలకున్ను కషాయ ములకున్ను జేర్చుకునేది. యివిఅనుకూలము.

మరిన్ని పైత్యశరీరమైన రోగులకు.

| | |
|---|---|
| వుసిరికెవడియము | శీకాయాకు |
| కరక్కాయవడియము | కిచ్చిలికాయపూరగాయ |
| పుల్లమామిడిఆకు | పులిచింతాకు |
| అల్లంపచ్చడి | |

ఈవస్తువులు చేర్చుకునేది. చింతపండు పులుసుకూడదు, పొగాకు కూడదు, వేడినీళ్ళదాహము పుచ్చుకునేది.

జ్వరమునిల్చిన 9 దోనాడు 3-పలాలు వోమమునుడకబెట్టి తలకు రాసుకొనిస్నానము చేయవలయును.

సకలజ్వరాలకుకషాయము.

| | | |
|---|---|---|
| శనగవేళ్లు | ముండ్లముష్టి | వాకుడువేళ్లు |
| సుగంధపాల | దురదగండివేళ్లు | అడ్డసరపుఆకు |
| ములకవేళ్లు | చేదుపొట్ల | |

ఇది దినస్సు 1-కి పలం నలియగొట్టి 5 పాళ్లు జేసి వొకపాలుకుండలో వేసి రెండు శేర్లనీళ్లుబోసి పావుశేరుగా యింకగాచి

తర్వాత.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| శొంఠి | పలం | ౪ | లవంగచక్క | పలం | ౪ |
| పిప్పళ్లు | ,, | ౪ | అతిమధురము | ,, | ౪ |
| మిర్యాలు | ,, | ౪ | సన్నరాష్ట్రిం | ,, | ౪ |

ఇవి వెచ్చజేసి, చూర్ణముజేసి, వస్త్రకాళితముజేసి యీచూర్ణము వరహాయెత్తున్న తేనెవరహాయెత్తున్న కషాయములోకలిపి పుచ్చుకునేది, పూటకునవటాకు కషాయము రేపుమాపు పైనచెప్పిన ప్రకారముపుచ్చుకునేది. దినదినమున్ను క్రొత్తగా కషాయము కాచేది. ఈచూర్ణము -నచెప్పినఅన్ని కషాయములలో మిశ్రమచేసి యివ్వ వచ్చును పత్యము పైనచెప్పిన ప్రకారముఆయావస్తువులు పుచ్చుకునేది.

సమస్త జ్వరాలకు కషాయము.

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | మోడి | తుంగముస్తెలు |
| [illegible]ండ్లముష్టి | అడ్డసరపువేరు | త్రికటుకాలు |
| [illegible] వేరు | వాకుడు | శెవ్యము |
| చేదు[illegible]ట్ల | పర్పాటకము | ధనియాలు |

దినసు 1-కి పలం చొప్పున పైనచెప్పిన ప్రకారము కషాయము దింపుకొని రేపుమాపు పదివ్పూటలు పుచ్చుకునేది.

పైనవ్రాసిన ప్రకారము పత్యంగా నడుచుకునేది.

### వాతజ్వరాలకున్ను పురాణ జ్వరాలకున్ను కషాయము.

| | | |
|---|---|---|
| త్రికటుకాలు | త్రిఫలములు | శెవ్యము |
| తుంగముస్తెలు | సన్నరాష్టము | ధనియాలు |
| చిత్రమూలము | నూగుదోసాకు | వెలిగారము |
| అక్కలకర్ర | చిట్టాముట్టివేరు | పేరాముట్టివేరు |
| అడ్డసరపువేరు | యర్రములక్కాయవేరు | సన్నపల్లేరువేరు |
| పెన్నేరుగడ్డ | నూరేడివేరు | వట్టివేరు |
| గుంటగలగరవేరు | చేదుపొట్ల | వాకుడువేరు |
| యిప్పపూలు | పిండిదొండవేరు | నీరుగొబ్బివేరు |
| సుగంధపాలవేరు | కలబందవరుగు | కలిశవేరు |
| మంగవేరు | నేలవేము | విష్ణుక్రాంతి |
| కరకంటు | లవంగాలు | గంటుభారంగి |
| చంగల్వకోష్టం | ద్రాక్ష | ఖర్జూరపుకాయ |
| అతిమధురము | మోడి | శ్రీగంధపుచెక్క |
| దేవదారిచెక్క | కటుకరోహిణి | పర్పాటకము |
| చేకొణతివేరు | తామరతూండ్లు | లవంగపుచెక్క |

ఇవి దినుసు 1-కి పలంచొప్పున అన్ని దినుసులు చూర్ణముచేసి పది పాళ్లుజేసి వొకపాలుకుండలోవేసి పైనచెప్పిన ప్రకారము 2 శేర్లనీళ్లుబోసి పావుశేరు కషాయముగా యింకగాచి పూటకు నవటాకు కషాయములో వొక వరహాయెత్తు పిప్పలిచూర్ణము వరహాయెత్తు తేనె కల్పుకొని పుచ్చుకునేది. శేపుమాపు పదిపూటలు పుచ్చుకునేది యిందున వాతజ్వరాలు, పురాణజ్వరాలు, మాంసగత జ్వరములు. రక్తగత జ్వరములు, కఫజ్వరములు, వరస జ్వరములు, చలిజ్వరములు మొదలైన జ్వరములు వారించును, పైనచెప్పిన ప్రకారము పత్యము జరుపునేది.

### అదేశాస్త్ర ప్రకారము వరసజ్వరాలు.

| | | |
|---|---|---|
| ఇప్పపూలు | సుగంధపాల | తుంగముస్తెలు |
| ద్రాక్షపండు | తామరతూండ్లు | దురదగొండివేళ్లు |

| | | |
|---|---|---|
| మంగవేళ్ళు | దుష్టుపవేరు | వుసిరికెపప్పు |
| అతిమధురము | చిత్రమూలంవేరు | |

ఇవి దినుసు 1-కి పలం చొప్పున తెచ్చి నలియగొట్టి పైనచెప్పిన ప్రకారము తేనెమాత్రముబోసి కషాయము యిచ్చేది. వరుసజ్వరము జ్వరవాతములు చలిజ్వరములు నిలుచును.

అదేశాస్త్రప్రకారము వాతజ్వరానికి కషాయము.

| | | |
|---|---|---|
| వావిలవేరు | నేలవేము | మొగలింగచెట్టుఆకుపీన |
| తుంగముస్తెలు | సన్నపల్లేరువేరు | త్రికటుకాలు |
| ముండ్లముష్టివేరు | అద్ధసరపువేరు | కాచిపీనెలు |
| వాకుడు | నెల్లిఆకుపీనెలు | |
| పర్పాటకము | వేపపీనెలు | |

ఇవి దినుసు 1-కి పలం చొప్పున తెచ్చి నలియగొట్టి పైనచెప్పి.. ప్రకారము కషాయముబెట్టి పైనచెప్పిన చూర్ణము వేసి తేనవేసి యిచ్చేది యీ ప్రకారము పదిపూటలు యిచ్చేది. పైనచెప్పిన ప్రకారము జ్వ.. ములు మానును.

విషపాండుజ్వరాలకు కషాయము.

| | | |
|---|---|---|
| నీరుగొబ్బివేరు | బాదంవేరు | చిట్టాము.. [illegible] |
| సన్నపిండిదొండవేరు | లవంగచక్క | కలబందవేరు |
| [illegible]రు | చేకొణతివేరు | ప[illegible]టకము |
| [illegible] గుగడ్డ | తామరతూండ్లు | అటి మామిడివేరు |
| [illegible]ందపాలవేరు | సన్నప[illegible]రు వేరు | అడ్డసరపువేరు |
| [illegible]దమ[illegible] వేరు | తుంగముస్తెలు | చిట్టాముట్ట |
| | వాకుడువేరు | పేరాముట్టి |
| నేరు | దురదగండివేరు | త్రికటుకాలు |

అశ్వగంధి చూర్ణము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| [illegible]ాలు | పాలు | ౧ | పిప్పళ్ళు | పాలు | ౧౬ |
| [illegible]కేసరాలు | ,, | ౨ | సొంటి | ,, | ౩౨ |
| యెలకులు | ,, | ౪ | అశ్వగంధి | ,, | ౬౪ |
| మిర్యాలు | ,, | ౮ | చీనాచక్కెర | ,, | ౧౨౮ |

అశ్వగంధిని ఆవుపాలుతో శుద్ధిజేసుకొని నీడలోయెండబెట్టి పైనవస్తువులువెచ్చజేసుకొని అశ్వగంధినిచేర్చుకొనిరోటిలో వేసిదంచి చూర్ణముజేసి వస్త్రకాళితంజేసి యీ చూర్ణమునకు సరిమెత్తు చీనాచక్కెర కలుపుకొని పూటకుమూడువేళ్ళు పట్టెచూర్ణము పుచ్చుకునేది రేపుమాపుమండలందినములు పుచ్చుకుంటె.

మేహాములు, మేహవాయువులు, పిత్తవాయువులు, ప్రాష్ణవాయువులు, మూలవాయువులు, గ్రహాణిభేదులు, అస్థిగతజ్వరములు వొళ్ళుచిక్కడం మానును, వుదయకాలము అప్పుడుపిండిన ఆవుపాలుతో పుచ్చుకుంటె పురాణజ్వరములు, అస్థిగతజ్వరములు గణకాకలు యివి నివారణమౌను పిత్తములకు తేనెతోకూడ యివ్వవచ్చును.

5-6-7-8-10-16- సంవత్సరముల వయస్సుగలవార్లకు దేహము చిక్కడము, అస్థిగతకాకలు, అస్థిగతజ్వరములు, ప్రాష్ణభేదులు యివిహరించును. యిచ్ఛాపత్యము, అశ్వగంధిఅనగా పెన్నేరుగడ్డ.

తాళిశపత్రి చూర్ణము,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| తాళిశపత్రి | పలం | ౧౦ | నాగకేసరాలు | పలం | ౧ |
| సొంటి | ,, | ౧ | యేలకులు | ,, | ౧ |
| సన్నపిప్పళ్లు | ,, | ౧ | చల్వమిర్యాలు | ,, | ౧ |
| మిర్యాలు | ,, | ౧ | అతిమధురము | ,, | ౧ |
| కరక్కాయలు | ,, | ౧ | జాజికాయ | ,, | ౧ |
| నెల్లికాయలు | ,, | ౧ | జాపత్రి | ,, | ౧ |
| తాడికాయలు | ,, | ౧ | లవంగాలు | ,, | ౧ |
| అక్కలకర | ,, | ౧ | సోంపు | ,, | ౧ |
| ధనియాలు | ,, | ౧ | చంగల్వగోష్టం | ,, | ౧ |
| జిలకర | ,, | ౧ | గసగసాలు | ,, | ౧ |
| వోమం | ,, | ౧ | లవంగపత్రి | ,, | ౧ |
| కురాసానివోమం | ,, | ౧ | | | |

ఈ దినుసులన్ని యెండబెట్టి దంచి వస్త్రకాళితముచేసి యిందుకు సమము చీనాచక్కెర కలుపుకొని పూటకు మూడువేళ్ళుపట్టె చూర్ణ పుచ్చుకునేది.

గ్రహణి, అతిసారభేదులు, పూర్ణవాత భేదులు, పూర్ణము, పిత్త యుప్పు కడుపులోమంట, పిత్తవికారములు, నోటసీరు, అరోచకము, అ... ద్వేషములు, వాంతులు, అరికాళ్లు, అరచేతులు మంటలు మొదలై తీరును.

ఖండాద్రి చూర్ణము.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| అల్లం | వీశె | ౧ | లవంగాలు | పలం |
| సొంటి | పలం | । | తాళిశపత్రి | ,, |
| పిప్పళ్లు | ,, | । | వెలగవేరు | ,, |
| మిర్యాలు | ,, | । | బిల్వం వేరు | ,, |
| అతిమధురము | ,, | । | వట్టివేరు | ,, |
| యేలకులు | ,, | । | నెల్లిపరుగులు | ,, |
| నేలవెలగవేరు | ,, | । | ద్రాక్ష | , |
| జాజికాయ | ,, | । | ఖర్జూరము | |
| జాపత్రి | ,, | । | కేలచక్క | |

ఇవి దినుసులన్ని యెండబెట్టి చూర్ణించి వస్త్రకాళిత చేసి పైనవు ... అల్లాన్ని పై బోరుడు అసివేసి సన్నగా చిన్నచిన్న తునకలు జేసి బాగ ... యెండనిచ్చి బాండవిలో నెయ్యిచరిమి యీఅల్లపుతునక ... లో ... ముకవలె చూర్ణము జేసి పైన చూర్ణముల సమము చీనాచక్కెర కల్పుకొని పూటకు మూడువేళ్లుప ... ము రేపుమాపు రెండుపూటలున్ను పుచ్చుకునేది.

త్తరోగములు, పిత్తవికారములు, పిత్తమంటలు, వమనములునో ... ట్లు, పిత్తశూలలు, గూ్రడింపులు, మైకములు, పిత్తవాతనొప్పలు, చెవుపోట్లుచూచ్చి కాళ్లాయువ్పులుతీరును, ఇచ్ఛాపత్యము.

## తాళిశ కటుకాలు.

| | |
|---|---|
| తాళిసపత్రి పలం ౧ | వోమం |
| త్రికటుకాలు | కురాసానివోమం |
| త్రిఫలాలు | నాగకేసరాలు |
| యేలకులు | జలకర |
| జాజికాయ | సన్నరాష్టం |
| జాపత్రి | దుంపరాష్టం |
| లంవంగాలు | చల్వమిర్యాలు |
| శైవ్యం | అక్కలకర్ర |
| లవంగపుచక్క | చంగల్వకోష్టం |
| అతిమధురము | మోడి |
| వాయిలవంగాలు | పెన్నేరుగడ్డ |
| ధనియాలు | ద్రాక్ష |
| తవాక్షరి | ఖర్జూరపుకాయ. |
| గంటుభారంగి | |

ఇవిదినుసు 1-కి పలం। యొప్పునయివిఅన్ని చూర్ణముజేసి వస్త్ర కాళితంచేసి వకముం తెడు ఆవుపాలు కుండలోబోసికుండకువాసనకట్టుగట్టి దానిపైన ఈచూర్ణముబోసి పైనమూకుడుమూసి యీకుండపొయ్యిమీ దబెట్టి ఆవిరిలోపిట్టుగాపుడికిన తర్వాతఅనగా, పొయ్యిమీదఘంట సేపు వుడకనిచ్చి దించియీచూర్ణముపదును అయ్యేంత తేనెబోసిమర్దనజేసి నె ల్లికాయంత మాత్రలుజేసి రెండుపూటలున్ను పుచ్చుకునేది,

శ్వాసకాసనలు, క్షయములు, అతిసారములు, దగ్గులు, మలంనీరు బద్ధకం, వాంతి, దేహమం సర్వదాసెగలున్ను, రొమ్ములో మంటలున్ను అతిదాహంపైత్యరూక్ష, మేహరూక్షన్ను, అగ్నిమాంద్యములున్ను, వా తపిత్తశ్లేష్మములవల్ల గలిగిన ద్వంద్వములున్ను, గ్రహణిమూలాతి సారము లున్నుయివిమొదలైన జాడ్యములుమానును। ఇచ్ఛాపత్యము.

జలగ్రహణి రక్తగ్రహణి
మూలగ్రహణిఅతిసార
గ్రహణిఆమగ్రహణులకు.
దాడింబ చూర్ణము.

| | |
|---|---|
| దానిమ్మపండుచెక్క | పత్తివిత్తులపప్పు |
| మామిడిపప్పు | పుశిరికెపప్పు |
| జిలకర | కోడిశపాలు |
| జాజికాయ | చింతవిత్తులబొబ్బర |
| జాపత్రి | అతివస |
| శొంఠి | పొటపత్రం |
| మిర్యాలు | కురాసానివోమం |
| పిప్పళ్లు | మారేడుపప్పు |
| జటామాంసి | వెలగబంక |

ఈదినుసులు వెచ్చ జేసిచూర్ణము జేసి వస్త్రకాళితం జేసి పూటకు వరహాలయెత్తు చూర్ణము తేనెతో కలిపి పుచ్చుకునేది, పైన చెప్పిన వాధులు మానును నేతితో కూడా పుచ్చుకునేది వాకపండు [illegible] పుచ్చుకునేది, ఇందుకు ఇచ్ఛాపత్యము.

సకల పిత్తములకున్న ధనియాలచూర్ణము

| | | | |
|---|---|---|---|
| [illegible]గ | [illegible]౦ ౧ | [illegible]న్నలవంగచక్క | పలం |
| నల్లజీలకర | | సోపు | ,, |
| [illegible] | | ధనియాలు | ,, |
| అతిమధురం | ౧ | చీనాకలకండ. | ,, ౧ |

ఈదినుసులన్ని చూర్ణించి వస్త్రకాళితంజేసి పూటకు రెండు వరహాలయెత్తు [illegible]ము నోటిలోపోసుకొని వేడినీరు పుచ్చుకునేది.

[illegible]ప్పి, నోరుకొతుకు, గుండెలయందుమంటగలుగుట, చెవ్రు [illegible]గన్నునొప్పి, వమనము, నోటనీరు, కంటినీరు, గూర్డింపులు, నడుము

నొప్పి, నీరుడుస్థానమందు కల్లుకట్టడము, ఆస్థానమందు మాంసంపెగడరము, చురుకు, నోరువంకర యిట్టిరోగములన్ని మానును. గర్భిణిస్త్రీలకున్ను యివ్వవచ్చును గుబుల్ పయిత్యములున్ను మానును. ఇచ్ఛాపత్యము.

వాతాది చూర్ణము.

అడ్డసరపాకు యెండలో యెండించి చూర్ణముచేసియాచూర్ణము 10 పలా.

| | | | |
|---|---|---|---|
| మిర్యాలు. | పలం ౧ | చంగల్వకోష్టం | పలం ౧ |
| ధనియాలు | ,, ౧ | నల్లజిలకర | ,, ౧ |
| సన్నరాష్టం | ,, ౧ | కటుకరోహిణి | ,, ౧ |
| శొంటి | ,, ౧ | అతివస | ,, ౧ |
| తాళిశపత్రి | ,, ౧ | లవంగాలు | ,, ౧ |
| సైంధలవణం | ,, ౧ | గంటుభారంగి | ,, ౧ |
| దుంపరాష్టం | ,, ౧ | | |

ఇవి అన్నిచూర్ణించి వస్త్రకాళితంజేసి, యీ చూర్ణానికి నాలుగ పపాలు చీనాచక్కర కల్పుకొని ఆవునెయ్యితోగాని, తేనెతోగాని వుశిరికకాయప్రమాణం మాత్రకట్టుకొని పుచ్చుకునేది.

క్షయదగ్గులు, శ్వాసకాసలు, మానును, మేహదగ్గులు మొదలయినవి మానును, పులుసుకూడదు యిచ్ఛాపత్యము. రేపుమాపు మండలం దినములు పుచ్చుకునేది.

శ్వేతవహ్నిమూల చూర్ణము.

| | |
|---|---|
| చిత్రమూలం | గంటుభారంగి |
| సొండి | గజిపిప్పళ్లు |
| పిప్పళ్లు | కోష్టం |
| మిర్యాలు | యిందుప్పు |
| వోమం | |

ఇదిదినుసు ౧-కి పలం ।

ఇంగువ పలం । ఆవాలుపొడి పలం
వస ,, ।

ఇవి లేసుగా లేతపదంగా వెచ్చజేసి దీనితో సమం చీనాచక్కెర కూర్చిమూడువేళ్లు పట్టెచూర్ణము వేడిజలముతో పుచ్చుకుంటె గ్రహారోగములు, వుదరవాయువులు, శ్వాసముబంధించె వాయువులు, వాతములు అన్ని పటాపంచలయి పోవును.

వాతకుఠార చూర్ణము.

| | | |
|---|---|---|
| ద్రాక్షపండు | వడ్లపేలాలు | అతిమధురం |
| ఖర్జూరపుకాయ | సొంటి | చిత్రమూలంపట్ట |
| వామిటివేళ్ళు | మిర్యాలు | సన్నపిప్పళు |
| సన్నరాష్టం | | |

పూటకు 1- వరహాయెత్తు చూర్ణము రెండుపూటలున్ను పుచ్చుకుంటెవాతం, వాయువులు మొదలయినవి ---నును.

సుగంధ - చూర్ణం.

| | |
|---|---|
| సుగంధపాలవేరుపట్ట పలం ౧- | మద్దిచెక్క |
| శ్రీగంధపుచెక్క | ముదిరినవేపచెక్క |
| మునగచెక్క | నేరెడువేళ్ళు |
| [illegible] | బిల్వంవేళ్ళు |

ఇవి వక్కొక్కపలం యివి అన్ని చూర్ణించి వస్త్రకాళితముచేసి పూ గాణియెత్తు చూర్ణము వెన్నలో నేతిలోగాని చక్కెరలోగాని నేది.

రుచురుకులు, తెలుపురోగములు, పశిమిరోగములు, దేహవుష్ణవా వాయులు, మేహవ్రణములు, తీరును. చెల్దివస్తువులు కూడదు ప్పాపత్యము.

పంచదీపాగ్ని చూర్ణ ము.

..టుకం ఏలకులు
..కర

ఇవిడినుసు వొకటింటికి 1-పలం చొప్పున లేతగా వేంచుకొని చూర్ణముచేసి వస్త్రకాళితం చేసి యిందుకు సమముగా చీనాచక్కెర కల్పుకొని మూడువేళ్ళనుపట్టె చూర్ణము నెయ్యి తేనెలో గాని పుచ్చుకుంటె వృష్ణ రోగము, శూలవాయువు, పిత్తవాయువు, శ్లేష్మం, అజీర్ణం, మందం మయికం, భ్రమ, అస్థిజ్వరం, అస్థివెట్ట, మూలవాయువులు తీరును, ఉప్పు, పులుసు, పొగాకు దోశివేశేది. ఇచ్ఛాపత్యము.

నేలగిరిశన చూర్ణము.

| | |
|---|---|
| నేలదిరిశనపువేళ్ళు | శొంఠి |
| మిర్యాలు | వాయులవంగాలు |

ఇవిడినుస్సు వొక్కొకటి వకపలిమెడు యెండబెట్టి చూర్ణించి వస్త్రకాళితముచేసి దీనికి సమము చీనాచక్కెర కల్పుకొని రెండుపూటలు పుచ్చుకుంటె వాయువురోగములు హరించును, పిత్తరోగము, శ్లేష్మరోగములు నివర్తించును. వృష్ణ రోగము, వాంతి, వెక్కిళ్ళు, దేహ మంటలు, శ్వాస, నీరుకట్టు, మలబందకం, కడుపుబ్బసము, గుల్మరోగము, మహోదరము, గర్భకుట్టు, గర్భరోగం, నులిపురుగులు మొదలయినవి హరించును వేడినీళ్ళతో పుచ్చుకుంటె గర్భములో వుండెవ్యాధులన్ని హరించును.

వళ్ళారాకు చూర్ణము.

వల్లారం సమూలందెచ్చి ఆవుపాలలో వుడకబెట్టి తర్వాతయెండబెట్టిచూర్ణముజేశేది.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| వల్లారాకుచూర్ణము | పలం | ౧౦ | మాచికాయ | పలం | ౧ |
| లవంగాలు | ,, | ౧ | తాళిశపత్రి | ,, | ౧ |
| యేలకులు | ,, | ౧ | కరక్కాయ | ,, | ౧ |
| జాజికాయ | ,, | ౧ | నెల్లికాయ | ,, | ౧ |
| జాపత్రి | ,, | ౧ | తాండికాయలు | ,, | ౧ |

ఇవి అన్ని లేతశగలో వేంచుకొని చూర్ణముచేసి వస్త్రకాళితంచేసి పదిలాలు వల్లార చూర్ణముతో కల్పుకొని దీనికి సరియెత్తు చీనాచక్కెర కల్పుకొని నెయ్యి అనుపానముతో రెండుపూటలున్ను పుచ్చుకుంటె మేహజాడ్యములు నివారణమౌను, మేహవృష్ణములు శాంతించును, ప్రమే

హాములు, గ్రంధి, వృష్ణరోగములు హరించును. నేత్రములు మంటకం పోగకమ్మి నట్లుండము, శరీరమంటలు, మూలకాకలు, నీరుచురుకులు యి వి అన్ని చల్లారును. దేహంచల్ల నౌను, తంతి మేహం, క్షయరోగములు దలయినవి గతిచెడి పారిపోవును. దేహంచల్లబడును, దీనితోకూడా అభ్ర కసింధూరం కలుపుకొని పుచ్చుకునేది.

అమృతవల్లి చూర్ణము

తిప్పతీగె, మధ్య అడుగునవుండే దంటుతీసుకొని దీనిపయిన వుం బారడుక త్తితో చివ్వివేసి శుద్ధము జేసుకొని చిన్న చిన్న తునకలు జేసి యెం లో వేసి యెండినతర్వాత రోటిలో వేసిదంచి చూర్ణముచేసి వస్త్రకాళి చేసి యీచూర్ణము పడితో కొలిచి వక పడిచూర్ణము 8 పళ్ళ మంచినీ లోపోసి యెనిమిది ఝాములునాటబెట్టి చూర్ణముపడకుండ పై తేటనీ వంచివేసేది. ఈప్రకారంతిరుగా యెనిమిది పళ్లు నీళ్లుబోసి 8 ఝాముల వూరనిచ్చినీళ్లు వంచివేసేది. యీప్రకారము పదిమారులుశుద్ధిజేసి.

ఈలాగున శుద్ధిచేసినతర్వాత.

యెనిమిది సేర్ల పుల్ల నీళ్ళలో అర్ధసేరు నిమ్మపండ్లరసంపోసి 8 ఝా ములువూరనిచ్చి వంచివేసేది.

ఆవుమజ్జిగ సేర్లు యెనిమిది

నిమ్మపండ్లరసం అర్ధసేరుయిందులో 8 ఝాము వూరనిచ్చి మ నాడువంచివేసేది నీళ్లు బాగా వడియగట్టి నీళ్లుకలువా ... సే బంగాళాచక్కెర అరవీసె కలిపి 2-3- చాని ... బాగా ...ండ యెత్తుకునేది.

యీలాగున ... జేసినతిప్పసత్తు.

| | |
|---|---|
| జాజికాయ | ...ంగాలు |
| జా ... | ...సగసాలు |
| చల్లమి...లు | తాళికశపత్రి |
| ...లకు | మాచికాయ |

ఇవిడనును కొక్కొకపలం అన్ని చూర్ణించి పైన అమృతవల్లి చూ ...ములో కూడా కలుపుకొని దీనితోగూడా 6 పలాలు చీనాచక్కెర ... ...మూడు వేళ్లుపట్టేచూర్ణము రేపుమాపు నెయ్యిపుతో చ్చుకుం...

తీరేవ్యాధులు.

౨౧ మేహం మేహనీరున్ను, ప్రమేహములు, యెండిపోయినదేహం పుంజీకరించును, అస్తిజ్వరము, అస్తివెట్ట, మూలరోగములున్ను, పిత్తరోగములున్ను, కండ్లమంటలు, చేతులుకాళ్లు మంటలు మొదలైనరోగములన్నిహరించి శరీరముచల్లబడి రక్తవృద్ధిగలిగి దేహకాంతిగల్గును.

పాలరస సింధూరమున్ను, అభ్రికసింధూరమున్ను పైచూర్ణముతోకల్పుకొనిపుచ్చునేది పైచెప్పినవ్యాధులుహరించును.

ఏలాదిచూర్ణము.



| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| లంవంగ | పాలు | ౧ | కూగ్రనీరు | పాలు | ౧౬ |
| మిర్యాలు | ,, | ౨ | శొంటి | ,, | ౩౨ |
| వాగకేసరాలు | ,, | ౪ | యేలకులు | ,, | ౬౪ |
| తాళిశపత్రి | ,, | ౮ | | | |



ఇందుసమంచీనాచక్కెర ఈచూర్ణముతోకూడా చక్కెరచేర్చుకొని వక కొత్తదుత్తలోభద్రపరచి మూడువేళ్లపట్టెచూర్ణము రెండుపూటలున్ను మండలంపుచ్చుకుంటూవస్తె పిత్తములున్ను, వాతమున్ను, వాయువులున్ను, గ్రంథులు, వ్రణములు, మేహకురుపులు, దురదలు, గజ్జిపుండ్లు, విషరోగములన్నిసూర్యునిజూచినమంచువలెపారును.ఇత్సాపత్యం.

కుష్ఠరోగములు, పాండురోగములు, పైత్యపాండువు, పిత్తవాయువులుహరించును.

స్వర్ణగలగరలేహ్యము,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| స్వర్ణగలగరరసం | పడి | ౨ | బొక్కినాకురసం | పడి | ౧ |
| పల్లేరాకురసం | ,, | ౨ | నేలవుశిరికెరసం | ,, | ౧ |
| చిరికూరరసం | ,, | ౧ | చెప్పుతట్టాకురసం | ,, | ౧ |

నేరేడుపట్ట ఒంకాయపువ్వు
అత్తిపట్ట మామిడిచక్క

ఇవి దినుసు ౧కి వక్కొక పలంవంతున నలయకొట్టి రెండుపళ్ళ లోవేశి పొయ్యిమీదబెట్టి పావు శేరుగాకాచి పైనరసముతో కలియజేసి నాచక్కెర పదిపలాలతో యీరసములనుజోశి పాకంబెట్టి పక్వముగాం చుకుని పూటకు గచ్చకాయప్రమాణం ఉదయం సాయంత్రం ౧ మ లం సేవించేది, మేహములు, పాండువులు నివారణమౌను ఇత్యాపత్యం

బిల్వాది లేహ్యము.

బిల్వంవేళ్లు ౧౦౦ పలాలు చిత్తాముట్టివేరు
వెలగవేరు పేరాముట్టివేరు
పాదిరివేరు నేలదిరిశినపువేరు
సుగంధపాలవేరు కలిశవేరు
నేలవెలగవేరు నూగుదోసవేరు
చిల్లగింజలు చిత్రమూలవేరు

ఇవి దినుస్సు వక్కటి 3 పలాలు యివి రోటియందుదంచి ౧౬. ౪ ళ్ళజలములోవేశి ౧వ భాగముకిగాకాచిఅనగా, రెండుపళ్ళకషాయముగా సుకొని మాదీఫలరసం వకపడి, అల్లపురసం వకడి, చీనాచక్కెర ౫ శేలువేశి ఆవుపాలురెండుపళ్ళు పైనరసములు ఇవిఅన్ని వకటిగాచేర్చి.

| | | |
|---|---|---|
| సొంటి | యేలకాలు | సహాభేది |
| పిప్పళ్లు | చంగల్వాకోష్టం | చంపకపుష్పం |
| మిర్యాలు | అతిమధురం | తాళిశపత్రి |
| కరక్కాయ | శ్రీగంధపుచక్కపొడి | అక్కలకర్ర |
| నెల్లికాయలు | జిలకర | ధనియాలు |
| తాడికాయలు | నల్లజిలకర | గంటుభారంగి |
| లవంగాలు | వాయులవంగాలు | |

ఇవిదినుస్సు 13న్ను వక్కొక్కపలంవంతున అన్నికొట్టి చూర్ణముజేశి వస్త్రకాళితంచేసి చక్కెర వకపాత్రలోవేసి పైన కషాయము బోసిమాది ఫలరసంఅల్లపురసంబోసి పాగుపదంగావండి యీచూర్ణమునుబోసి లేహ్య పక్వముగావండిదించుకొని పూటకుగచ్చ కాయప్రమాణం రేపుమాపుమం డిలందినములు పుచ్చుకుంటె పిత్తపాండువులు, పిత్తమేహములు, అరోచక అన్నద్వేషములు, అస్థిగతమేహములు, కడుపులో మంటలు మొదలయిన యినవిహరించి రక్తవృద్ధిగలుగును యిందులో మండూర సింధూరము, అయసింధూరము, కాంతసింధూరములతో పుచ్చుకునేది. రోగబలాబలము కొత్తెరిగి పత్యము బెట్టవలెను.

పాదరస శుద్ధి.

| | | |
|---|---|---|
| పాదరసము | పసుపు | నల్లేరు |
| కందగడ్డరసం | కరధూపం | చిత్రికూరాకురసం |
| దొగ్గలిఆకురసం | బర్రెపెరుగు | కలుబందరసం |
| పూడుగఆకురసం | గలిజేరాకురసం | జిల్లేడురసం |
| చిత్రమూలరసం | కరక్కాయ | నెల్లికాయ |
| తాడికాయ | నిమ్మపులుసు | ఉమ్మెత్తఆకురసం |

సున్నపునీరు.

ఈరసములతోవక్కొక్కఝామము మర్దించితె దివ్యరసమౌను. మిక్కిలిమంచిశుద్ధి

మరివక శుద్ధి.

| | | |
|---|---|---|
| పాదరసము | కూటిపుప్పు | కరధూపము |
| పసుపు | ఇటికెరాయిపొడి | |

ఇవిచేర్చి రెండుఝాములు మర్దించి మంచిజలముతో కడిగి వేశేది. మంచిశుద్ధిలఘువుగా జేసుకునేది.

మరిన్ని పాదరసమును కల్వమందుంచి పెట్లుప్పు జయ సిరుతో మర్ధనజేశితెమహాత్తెనశుద్ధి.

గంధక శుద్ధి.

పెద్దచట్టిలోవకపడిఆవుపాలుబోసిచట్టిగుడ్డనుమూతగాగట్టి యీగుడ్డ మీదగంధకముపొడిజేసి వుంచిపైనచట్టిమూసి శీలమన్ను జేసిగుంటత్రొవ్వి

యీచట్టిని గుంటలోవుంచి పిడకలతో పుఠంబెట్టేది. గంధకంకరిగి పాల మణిమణిగా దిగివుండును, దేనియొక్తిియెండలోవుంచి అవుషధములకు యోగించుకునేది.

మరిన్ని గంధక శుద్ధి.

గంధకము కావలసినంత తెచ్చి గరిటెలోకరిగించి నేతిలో బోశే - మార్లుపోశేది, శుద్ధియౌను. ఔషధములలో ప్రయోగించేది.

మరిన్ని నెల్లికాయ గంధకశుద్ధి.

వక పెద్దచట్టిలో ఆవుపాలుబోసి చట్టికి గుడ్డనుమూతగట్టి గుడ్డమీ గంధకము పొడిజేసివుంచి పైన చట్టిమూసి శీల మట్టిజేసి యెండబెట్టి త మైన గుంటత్రోవ్వి అందులోవుంచి యేడుపిడకలతో పుఠంబెట్టేది.

పాల్లలో మణిమణులుగా దిగివుండును
తిరుగా యెత్తుకుని ఆవుపెరుగుతో వకపుఠం బెట్టేది.
చెరుకుపాలుతో వకపుఠంబెట్టేది.
చిర్రికూరాకు రసముతో వకపుఠం.
అంతర్ దామరాకు రసముతో వకపుఠం.
బూడిదె గుమ్మిడి కాయలరసముతో వకపుఠం.
చిన్నిఆకురసముతో వకపుఠం.
కలిశకూర రసముతో వకపుఠం.

ఈప్రకారంగ గంధకానిఅష్టశుద్ధులు జేసి ఔషధములలోవుపయో గించుకునేది. యీఅష్టశుద్ధులుతీరినగంధకము పొడిజేశి పూటకుమొనిమిం .. గింజలయెత్తు నేతిలోగాని చక్కెరలోగాని రెండుపూటలు 20 దినము లుగా మండలందినములుగాని పుచ్చుకుంటె మేహ ప్రణములు, మేహ , కరిమేహములు, మేహపొడలు, దురదలు, సర్వాయి రోగములు వణములు మొదలైనవితీరును, యిచ్ఛాపత్యము.

నాభిశుద్ధి.

౦౦కాయ నెల్లికాయ
తాడికాయ

ఇవిమూడున్ను కషాయముబెట్టి యీకషాయములో నాభిని 7 దినములు పూరనిచ్చి తర్వాత గోమూత్రంబున పది దినములువుంచి యెత్తుకుంటె మంచిశుద్ధి.

నాభిశుద్ధి.

నాభిని మూడు దినములకు గోపంచితములో నానబెట్టి యెత్తుకొని యెండబెట్టి ఔషధములతో వాడుకునేది యీశుద్ధిని కావలసినప్పుడు జేసుకునేది.

మరిన్ని నాభినిదెచ్చి మేకమూత్రములో మూడుదినములుగాని లేక వకదినముగాని నానబెట్టి యెత్తుకునేది. మందులుకు వాడుకునేది.

ఇంగ్లీక శుద్ధి.

ఇంగ్లీకము నిమ్మపండ్లరసముతో వకఝామముమర్దించి బిళ్లజేసి యెండబెట్టి గుడ్డను మూటగట్టి మేకమూత్రము కుండలోబోశిడోలాయంత్రమున వకఝామువండి తర్వాత, ఔషధములకు వుపయోగించుకొనవలయును.

ఇంగ్లీకశుద్ధి.

ఇంగ్లీకము వకపలిమెడు చానికెలోవుంచి పొయ్యిమీదబెట్టి నిమ్మపండ్లరసముతో 1 ఝాము చురుకిచ్చేది. ఆవలచనుబాలతో వకఝాము చురుకుయిచ్చి మంచితేనెతో వకఝాము చురుకిచ్చేది, శుద్ధియౌను.

ఇంగ్లీకము చానికెలోవుంచి పొయ్యిమీదబెట్టి ముణుగుదామెర పసురుతో 4 ఝాములుచురుకిచ్చితే మంచి శుద్ధియౌను.

మరిన్ని లింగదొండాకు రసముతో చురుకిచ్చితే శుద్ధియైకట్టును కుప్పింటి ఆకురసముతో శుద్ధియౌను ఉప్పిపండ్లరసముతో శుద్ధియౌను.

మరిన్నివలాండా యింగ్లీకము చానికెలోవుంచి పొయ్యిమీదబెట్టి యర్రఅవిశిపట్టరసముతో 4 ఝాములు చురుకిచ్చితె దివ్యతరముగా శుద్ధియైకట్టును.

మనశిలశుద్ధి.

మనశిలను కల్వములోవుంచి ములుకరసముతో వకఝాముమర్దించి అవిశిపూలరసం వకకుండలోబోసి మనశిలబిళ్లను గుడ్డనగట్టి వకఝాముమంటవేశేది, శుద్ధియౌను.

# వ్యాసప్రోక్త.

## తాళకశుద్ధి.

అయిదుపలాలుగాని రెండుపలాలుగాని పత్రతాళకాన్ని దెచ్చి తకగుడ్డను మూటగట్టి వకచట్టిలో సున్నపురాళ్ళుబోసి తాళకంమూట బెట్టి యీమూటమునిగేటట్టు పైనసున్నపురాళ్ళనుబోసి నీళ్ళుబోశేది మూరుసటిదినం యెత్తుకొని కడిగివేశేది దీనిమష్టుబోవును. తిరుగా యీతాకాన్ని గుడ్డను మూటగట్టి చట్టిలోసున్నపురాళ్ళుబోసి తాళకం మూబెట్టి సున్నపురాళ్ళను మునుగబోసి నీళ్లుబోసేది తర్వాత యెత్తుకొమష్టునుకడిగివేశేది. యీప్రకారం 7 మార్లు సున్నపురాళ్ళలో శుద్ధిజేసుకునేది వాడుకునేది తాళకం రేకులు రేకులుగావలిచి గుడ్డను మూటగ శుద్ధిజేసుకునేది.

### మరివక యోగం.

## తాళకశుద్ధి మనశిలశుద్ధి.

మరిన్ని మనశిలనుగానితాళకాన్నిగాని గుడ్డనుమూటగట్టి సున్నపురాళ్ళలోబెట్టి తాటికల్లుపోశేది. తర్వాత కడిగివేశేది మష్టుబోవును ఈ పకారం 5 మార్లు సున్నపురాళ్లు తాటికల్లులో శుద్ధిజేసుకునేది. యిది అమోఘమైనశుద్ధి, యీప్రకారం శుద్ధిఅయినతాళకము భస్మముచేయుకు గురుసున్నములుజేయుటకు సింధూరంమైనవర్గములకు అనుకూలమైనది.

## మరిన్ని తాళకశుద్ధి.

తాళకాన్ని సన్నటిరేకులుగావొలిచి రెండుమడతలుగల వస్త్రమున మూటగట్టి డోలాయంత్రమునవైచి గోమూత్రముతోగాని కలితోగాని సూక్ష్మాగ్నిచాత మూడుదినములు వండిన శుద్ధియవును.

## సవ్వీరశుద్ధి.

యీరగడ్డలరసంచాతనుసవ్వీరాన్ని వకఝాముచురుకిచ్చి తర్వాత తేనెతో ఘడియలు చురుకిచ్చేది శుద్ధియౌను.

## గౌరిపాషాణ శుద్ధి.

రసదాళి అరటిపండ్లు పదిపండ్లతోపకలువులిచివేశి ముద్దగాపిసికి యీముద్దలోఒకపలం గౌరిపాషాణమునువుంచి రెండుమడతలు మడిచిన గుడ్డను మూటగట్టి పడినీళ్ళలో డోలాయంత్రానమండి ఆవల ఆకట్టును తీసుకునేది.

దొడ్డిపాషాణ శుద్ధి.

దొడ్డిపాషాణమును కల్వములోవుంచి పొడిజేసి నిమ్మపండ్లరసము తో మర్దించి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి మడతగుడ్డనుగట్టి అవుపంచితమున డోలాయంత్రానమూడుదినములు సన్నటిశీఘనపిండితే శుద్ధియౌను.

ఉల్లిపాషాణ శుద్ధి.

తెల్లగడ్డలరసమును వకకుండలోబోసి ఉల్లిపాషాణమును గుడ్డనుగట్టి డోలాయంత్రమున వకఝామువండను శుద్ధియౌను.

మైల్ తుత్తము శుద్ధి.

మైల్ తుత్తమును గుడ్డనుమూటగట్టి వకదుత్తలో మేకపాలుబోసి డోలాయంత్రముగా రెండుఝాములు వండితే యద్ధియగును.

ఉమెత్త వితనాల శుద్ధి.

ఉమెత్తవిత్తనాలు నిమ్మపులుసులో వకఝామునాన బెట్టితే శుద్ధియగును.

విషముష్టిగింజల శుద్ధి.

విషముష్టివిత్తులను గుంరివేళ్ళరసములో వండితె శుద్ధియౌను.

నేపాళ శుద్ధి.

నేపాళములుదెచ్చి పొట్టువలిచి పప్పులనువలిచి పప్పులోని మొలలకను తీసివేసి యెనుముపేడలో రెండుఘంటలుసేపు వుడకబెట్టి నీళ్ళుబోసి శుద్ధముగాకడిగివేసి ఆరనిచ్చి వకచట్టిలో నెయ్యిచరిమి ఆనేతిలో అరఘడియసేపు వేయించుకుని యెత్తుకునేది, మంచిశుద్ధి.

హారిదళ శుద్ధి.

ఉలవలు గుమ్మడివేళ్ళు యివిరెండున్ను కషాయముబెట్టి హారిదళాన్ని పచ్చితాటాకున చుట్టికట్టి వకఝాము డోలాయంత్రానవండితె శుద్ధి

కర్పూర శిలాసత్తుశుద్ధి.

ఉలవలుచూర్ణముచేసి, గుమ్మడివేళ్ళరసములోకలిపి వకదుత్తలో బోసి శిలాసత్తున మూటగట్టిడోలాయంత్రమున వకఝామువండనుశుద్ధి.

మండూర శుద్ధి.

ఇనుపపాతచిట్టమును తాటిబొగ్గులునిప్పులుజేసి కొలిమిలో 7 మార్లుకాచికాచి యెఱ్ఱగాకాచికాచి అవుపంచితములో చల్లార్చితేశుద్ధి.

## పాల్తుత్తము శుద్ధి.

కఫరిదెచ్చి పలుకులుగాజేసి వస్త్రమందు మూటగట్టి డోలాయంత్రమందుంచి కుండలో ఆవుపంచితముబోసి యేడుఝాములు వండ శుద్ధియగును.

## మరిన్ని గంధకశుద్ధి,

ఇనుపచిప్పలో గంధకమువుంచి ఆముదముబోసి కొద్దిసేపువుంచితే శుద్ధియౌను.

## అభ్రక శుద్ధి.

కృష్ణాభ్రకము వకచట్టిలోవుంచి కొలిమిలోబెట్టి యెఱ్ఱగాకాలేకువ్వాది తిప్పతీగె, రసమునవేసి నాల్గుఝాములువండితే శుద్ధి.

## నల్లశీసశుద్ధి.

నల్లశీసము కొలిమిలోకరిగించి యిప్పనూనెలో 11 మార్లు పొచ్చితే శుద్ధియవును.

## లోహశుద్ధి.

ఉక్కుపొడినిగాని ఇనుమురాపొడినిగాని నువ్వులనూనెలో బావుడికించి శీకాయపులుసులో నానబెట్టివేసి నానినతర్వాత కడిగివేసి నుమురుగులేకుండా కడిగి తుమ్మచెక్కరసములో వకఝామువండి బాగాకడిగివేసి యెండబెట్టి యెత్తుకుంటె మంచిశుద్ధి.

లోహములోవుండె చిలుము తెగి దివ్యమైనశుద్ధి యీలోహము దూరములకున్ను భస్మములకున్ను యితరమందులయందు చేర్చుకోటముకున్ను మిక్కిలి వుపయోగకరమైనది.

## కాంతశుద్ధి.

సూది అంటురాయినినిమ్మపులుసు, కాడియీరెండున్ను కలిపి దాన్ని సూదిఅంటురాయిని కాచికాచి పైనరసములోవేశేది యీప్రకారము యేడుమార్లుచేశేది, శుద్ధియవును.

తామ్రశుద్ధి.

పుల్లబచ్చలిఆకురసము పుల్లటిమజ్జిగె
పులిచింతాకురసము

ఈమూడురసములు కలియబోసి తామ్రముడ్డను కరగించి యారస ములో 30 మార్లుబోశిన దివ్యమైనశుద్ధియగును.

తామ్రశుద్ధి.

పెట్లుప్పు నవాచ్చారము.

ఇవిరెండున్ను సున్నముజేసుకొని యీసున్నమును జయనీరుచేసు కొనితామ్రముడ్డనుకరగించి 21 మార్లుజయనీరులోబోశినట్లయితే తాంమ్ర కాసులుచిలుము తెగిశుద్ధముగానుండును

గుగ్గిలముశుద్ధి.

గుగ్గిలమునుగుడ్డను మూటగట్టి త్రిఫలరసములో వండితే శుద్ధియగును.

వెలిగారశుద్ధి.

వెలిగారమునిప్పుపొంగించితే శుద్ధియగును. మరిన్ని సూరకారజయనీ రులోముంచిముంచి నిప్పునవాడ్చితె శుద్ధియగును.

శిలాసత్తు శుద్ధి,

కర్పూరశిలాసత్తున్ను గుడ్డనుమూటగట్టి గోపంచితములో డోలా యంత్రానవండనుశుద్ధి మంచికలబందరసమువకదుత్తలోబోశిదోలాయం త్రములోవండనుశుద్ధియగును.

మరిన్ని శిలాసత్తుశుద్ధి.

కర్పూరశిలాసత్తు గుడ్డనుమూటగట్టివకకుండలోసున్నపునీళ్ళు, కలు బందరసము, తుత్తిఆకురసం నిమ్మపండ్లరసంయివినాలుగున్ను కలియబో శిడోలాయంత్రమునసాలుగుర్ఘాములువండనుశుద్ధియగును.

### శిలాసత్తు శుద్ధి.

శిలాసత్తును తామరపువ్వుల రసముతో మర్దించి బిళ్ళజేసి యెం డ వుంచి యెత్తుకుంటె శుద్ధి. మరిన్ని పూసీరుసున్నమును జిల్లేడిపాలుతో మ చి శిలాసత్తుకు కవచమిచ్చి పదిపిడకలలో పుఠంవేశితే శుద్ధియై భస్మీకరిం ను పిన్ని వ్యాధులకు వాడుకునేది.

### ఇంగువశుద్ధి.

ఇంగువను తామరాకు రసమున పూరనిచ్చి యెండ బెట్టితే శుద్ధియగు

### పిప్పళ్లశుద్ధి.

గజపిప్పళ్లనుగాని సన్నపిప్పళ్లనుగాని కలితో నానబెట్టి యెండ యెండించి యెత్తుకుంటె శుద్ధి మరిన్ని పాత్రియందునిచి పొగపొయ్యేలాగు వెచ్చజేసి యెత్తుకుంటె శుద్ధియౌను.

### మరీచి అనగా మిర్యాలశుద్ధి

పులిమజ్జిగలో మిర్యాలను వకదినం నానవేశి మరుసటిదినం యె బెట్టి యెత్తుకుంటె శుద్ధియౌను.

సన్నటిపొగపొయ్యేటట్టు వెచ్చజేసుకుంటె శుద్ధియౌను.

### ప్రవాళశుద్ధి.

పగడములు దెచ్చి పలుకులుగాగొట్టి వొకదుత్తలో వేసి దుత్తనిం గా నిమ్మపులుసుబోశి మూడుదినములు నానినతర్వాత బాగుగాకడిగి యెండబెట్టి యెత్తుకునేది, శుద్ధియగును.

### శెంకుపాషాణ శుద్ధి.

శెంకుపాషాణమును ముతకగుడ్డను మూటగట్టి వెళ్ళావిలో నా తర్వాత కడిగి యెత్తుకునేది, శుద్ధియౌను.

### శెంకుపాషాణ శుధి.

వకదుత్తలో చవిటిపూతబోశి సగముదుత్తవరకు నీళ్ళుబోశి బా కలిపి శెంకుపాషాణమునకు మూడుమడతలుగల గుడ్డను గట్టి పైదుత్తకుడో

యంత్రంగాకట్టి పొయ్యిమీదబెట్టి సన్నమంటజేశి రెండుఝాములు వండి యెత్తుకుని నీళ్ళలోకడిగి ఔషధములకు వాడుకునేది.

మరిన్ని శంకుపాషాణశుద్ధి.

వకదుత్తలో 5 పలాలు మిర్యాలుపొడిజేశివేశి వొకపడి చిన్న పిల్ల కాయలమూత్రముజోశి ఆవల శంకుపాషాణం వకపలిమెడు ముతకగుడ్డను మూటగాగట్టిదీన్నిడోలాయంత్రముగాగట్టి పొయ్యి మీదబెట్టి రెండుఝాములుదీపాగ్నిగా మంటవేశి కడిగి యెత్తుకుంటె మంచిశుద్ధి, సకలమైన ఔషధపనులకు చక్కగా వుపయోగించుకునేది.

రాతినార శుద్ధి.

రాతినారను గుడ్డనుమూటగట్టి గాడిదెమూత్రములో మూడు దినములునాననిచ్చి కడిగివేశి యెత్తుకునేది.

రాతినారశుద్ధి.

రాతినారను నిమ్మపండ్లరసం మంచికలబందరసం యీరసములువకదుత్తలోబోశి రాతినారకు గుడ్డనుమూతగట్టి యీరసములోవేశి మూడు దినములైన తర్వాత కడిగియెత్తుకునేది.

గరుడపచ్చ శుద్ధి.

గరుడపచ్చలు సన్నటిపలుకులుజేసి వకచట్టిలో కలబందరసంబోశి గరుడపచ్చలపొడిబోశి పొయ్యిమీదబెట్టి 30 ఘడియలు వుడికించి యెత్తుకునేది.

వెలిగార శుద్ధి.

వెలిగారమును వకగుడ్డను మూటగట్టి డోలాయంత్రముగాగట్టి వక పాత్రలోవెనుము పేడకలిపి పొయ్యిమీదబెట్టివెనుముపేడరసం యింకే వరకుమంటవేశి తర్వాతను కడిగియెత్తుకునేది, శుద్ధియౌను.

మరిన్ని గారి శుద్ధి.

గారిపాషాణము వస్త్రమున మూటగట్టి వకపాత్రలో పందిపాలు జోశి పైనమూటను డోలాయంత్రముగాగట్టి పొయ్యిమీదబెట్టి రెండు ఘడియలు వుడికించి యెత్తుకునేది.

ఇది దివ్యమైనశుద్ధి, సకలౌషధములకున్ను వాడుకునేది.

## పటికార శుద్ధి.

పటికారమును ఆవుపాలలో నానబెట్టితే మంచిశుద్ధి.

## ప్రవాళ శుద్ధి.

పగడమును గొఱ్ఱెపాలులో నానవేశితే శుద్ధి.

## తాళక శుద్ధి.

పత్రతాళకాన్ని గుడ్డను మూటగట్టి వకటిన్నరపడి సున్నపురానుకుండలో వేశి బాలులమూత్రము వకశేరు కుప్పింటాకురసం నిమ్మపరసం యివి కాలుకాలుపడి పైన కుండలోబోశి డోలాయంత్రముగా రెండుఘడియలసేపు వండితే శుద్ధియగును.

## నాగ శుద్ధి.

నాగం 10 పలాలు నరమూత్ర సున్నము, కలబంద గుజ్జు, సచ్చారం యివిఅన్ని వకటిగాకలిపి నాగాన్ని కరిగి పదిమార్లు పైరసముబోశితే శుద్ధియగును.

నాగం వకపలం మూతలోకరిగి మేకనెయ్యితో పదిమార్లుబోశితే శు

## సహస్రభేది శుద్ధి.

సహస్రభేదిని నిమ్మపులుసులో నానబెట్టితే దివ్యశుద్ధి

## అన్నభేది శుద్ధి.

అన్నభేదిని, నిమ్మ పులుసును, పుల్లటి పెరుగు రెండున్ను వకపాలోబోశి అన్నభేదినివుంచి యెండలోబెట్టి యెత్తుకుంటె శుద్ధి.

## స్వర్ణ శుద్ధి.

అపరంజి బంగారును పలచటిరేకుగా కొట్టించి కావిరాయిని ని పులుసుతో మర్దించి పైన రేకునకుపూశి నిప్పులోవాడ్చేది యీ ప్ర మార్లు వాడ్చేది, శుద్ధియగును.

మరిన్ని హేమాక్షికమును పొడిజేశి నిమ్మపండ్లపులుసులో క అపరంజిరేకును నిప్పునకాచి 7 మార్లు పైన నిమ్మపులుసులో వేసే శుద్ధియవును.

రజిత శుద్ధి.

వెండిని రేకుగాకొట్టించి రజితమాక్షికముగాని, కావిమాక్షికము గాని, నిమ్మపండ్లరసముతో మర్దించి పైన రేకులకుపట్టించి నిప్పులోవాడ్చ ను శుద్ధియౌను.

మృదారుశింగి శుద్ధి.

మృదారుశింగిని మేకమూత్రములోవుంచి పొయ్యిమీద బెట్టి రెం డుఘుడియలు కాచితే శుద్ధియౌను.

మైనసాక్షి శుద్ధి.

మైనసాక్షిని మెరుము పెరుగులో నానవేశితే శుద్ధియగును.

మైల్‌తుత్తశుద్ధి.

మైల్‌తుత్తమును సారాయిలో నానవేసితే శుద్ధియగును.

గంధకశుద్ధి.

నెల్లికాయ గంధకమునుగరిటలోవేసి ఆవునెయ్యిబోసి నిప్పుమీద బెట్టికరిగించి ఆవుపాలలో 7 మార్లుబోసితె మంచిశుద్ధి.

అంజనరాయి శుద్ధి.

అంజనరాయిని పులిచింతాకురసములో నానవేసితే శుద్ధియౌను.

లోహశుద్ధి.

లోహం మంచినువ్వులనూనెలో వకదినంపూరనిచ్చి తర్వాత, ని మ్మపండ్లరసములో 60 ఘుడియలు పూరనిచ్చి కడిగియెత్తుకొని యెండబె ట్టితి తెల్లవించును.

తాంమ్రశుద్ధి.

రాగిదుమ్ములుగాని రాగిపొడిగాని వకపాత్రలోవేశి సరమూత్రం నిమ్మ పండ్లరసం, నవాచ్చారం, తాళకం యివిపాత్రలోవేశి పదిదినములు యెం డలోబెట్టితేమంచిశుద్ధి.

సమస్త విషపాషాణముల శుద్ధి.

చిర్రికూరరసం ప్రత్తిఆకురసం ప్రత్తివేళ్ళరసం
నీలివేళ్ళరసం నీలిఆకురసం మిర్యాలకషాయం
కరతాడికాయలరసం

ఈరసముపలుకటి గాకలిపి వకకుండలోబోశి విషపాషాణాదులను గుడ్డనుమూటగట్టి డోలాయంత్రగాకట్టి వండినట్లయితే బాగాశుద్ధియౌ

గ్రహాణి కవాటం.

ఇంగ్లీకం వెలిగారం
నెల్లికాయగంధకం నాభి
మిర్యాలు ఉమ్మెత్తవిత్తులు

ఇవి సమం బంగిఆకుకషాయముతోమర్దించి గురిగింజప్రమాణంమా త్రలుజేశి అతివస వేయించి పొడిజేశియీపొడిలోవకమాత్ర కలుపుకొని రేపుమాపు రెండుపూటలున్ను పుచ్చుకునేది. గ్రహాణిభేదుమానును.

మరిన్ని గ్రహాణికవాటం.

జాజికాయ వోమం
శొంటి బూరుగపిసును

ఇవి సమం బంగిఆకురసముతో మర్దించి శనగగింజప్రమాణం మ జేశి పెరుగులో వకమాత్రకలిపి పుచ్చుకునేది, మంచితీర్థముతో నపచ్చులు, గ్రహాణి, శీతభేదులుమానును.

ఇందుకు పత్యము.

పెసరపప్పు పచ్చపెసలపప్పు అరటిపువ్వు
ఆరటిపిందెలు అత్తికాయ కాచివరుగులు
రేగుపండ్లపచ్చడి మెంతిపులుసు కరివేపాకుపొడి

ఇవి అనుకూలము. ఇచ్ఛాపత్యము.

చండమార్తాండ గుళిగ.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| తాళిశపత్రి | వరహాలయెత్తు | ౧౦ | యేలకులు | వరహాలయెత్తు | ౫ |
| మిర్యాలు | ,, | ౧౦ | లవంగాలు | ,, | ౫ |
| శెవ్యం | ,, | ౧౦ | లవంగపత్రి | ,, | ౫ |
| సన్నపిప్పళ్లు | ,, | ౨౦ | నాగకేసరాలు | ,, | ౫ |
| పిప్పలిమూలం | ,, | ౨౦ | వెలగవేళ్ళు | ,, | ౫ |
| శొంఠి | ,, | ౩౦ | | | |

ఇవి అన్ని చూర్ణముచేశి యీచూర్ణము సరియెత్తు చీనాచక్కెర కల్పుకొని వకపాత్రలోపాలుబోశి పాత్రకు గుడ్డను మూతగాకట్టి యీగుడ్డమీదచూర్ణముబెట్టి పాతికెఘడియ పొయ్యిమీదనువుంచి యెత్తుకొని నెల్లికాయప్రమాణం వుంటలుజేశి పుచ్చుకుంటె క్షయరోగములు, పైత్య వాయువులు మానును, రోగముగుర్తెరిగి పత్యము బెట్టవలెను.

ఏలాది గుళిగ.

| | |
|---|---|
| ఏలకులు | మిర్యాలు |
| జాజికాయ | అతివస |
| లవంగచక్క | వెలగపిసును |
| జిలకర | చింతవిత్తులబొబ్బర |
| శొంఠి | మామిడిపప్పు |

ఇవిదినుసు 1-కి వరకపలం.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| అభిని | వరహాయెత్తు | ౧। | ధనియాలు | ౪ |

ఇవి అన్ని వకటిగాచేర్చి జడగెంజా ఆకురసంవిడిచి మర్థించిచిల్లవిత్తుప్రమాణం మాత్రలుజేశి జ్వరంమీద కలిగిన జ్వరభేదులకు తేనెతో పుచ్చుకునేది. నేతిలోగాని ధనియాలు కషాయములో యిస్తే రక్తభేదులు, గ్రహాణిభేదులుకు యెనుము పాలుకాచి యిందులో యిచ్చేది శీతభేదులకు యెనుముపెరుగు వడియగట్టి ఘట్టిముద్దగాజేసి యీముద్దలో ఔషధంకలిపి యిచ్చేది.

## మహాకామేశ్వర చూర్ణము.

జాజికాయ
జాపత్రి
మొగ్గలుతీశినలవంగం
అతిమధురం
సన్నరాష్టం
యేలకుకాయలోనివి త్తనములు
సన్నటిలవంగచెక్క
తులసివిత్తులు
రావివిత్తులు
మఱ్రివిత్తులు
అత్తివి త్తనాలు
ప్రత్తివిత్తులపప్పు
నీరుగొబ్బివిత్తులు
చిల్లవిత్తులు
రుద్రజడవిత్తులు
సోంపు
ముల్లంగివిత్తులు
గసగసాలు
చల్వామిర్యాలు
పరంగిచెక్క
నేలగుమ్మడివేళ్లు

దినుసు 1-కి పలం 1 లెక్కను.

అన్ని యెండలోవుంచి చూర్ణించి వస్త్రకాళితం చేశి యీ చూ ముకు.

| | | | |
|---|---|---|---|
| కుంకుమపువ్వు | పలం 1 | నేలతాటిగడ్డలు | పల. |
| అభిని | ,, 1 | పచ్చకర్పూరం | , |

చూర్ణము యిందులోకలిపి చీనాకలకండ పలం 5 మిశ్రమము జేసి దుగ్గానియెత్తు అనగా రెండు దమ్మిడిలయెత్తు చూర్ణము పుచ్చుకొనే నవటాకుపాలుపుచ్చుకునేది, రేపుమాపుమండలందినములుపు ... లు సచ్చువాయువులు, కాకరోగములు, మేహరోగములు, శైత్యరో ... లు హరించి మిక్కిలిధాతువృద్ధిగలిగి నపుంసకత్వం మానును, వడలు ... పాలు మొదలయినవి పుచ్చుకునేది. పులుసువర్జం, ని ... ల్లికాయపులుసు, యెండు చింతాకుపులుసు చేర్చుకునేది.

## పరంగ్యాది చూర్ణము.

పరంగిచెక్క పలం 10
నల్లవుష్పివేరు
తెల్లవుష్పివేరు
తాళిశపత్రి.
ధనియాలు
యేలకులు

| | |
|---|---|
| చిత్రమూలం | లవంగాలు |
| రేలచక్క | అతిమధురం |
| నేలగొలిమిడి | జిలకర |
| అశ్వగంధి | చల్వమిర్యాలు |
| పులిమిరిచక్క | తక్కోలం |
| సొంఠి | జటామాంచి |
| సన్నపిప్పళ్ళు | మిర్యాలు |

ఇవి దినుసు 1-కి ౪ పలం చొప్పున అన్నిదినుసులు యెండలో బెట్టి కొట్టి చూర్ణముజేసి పరంగిచక్క ఆవుపాలుతో శుద్ధిజేసుకొని యెండబెట్టి చూర్ణముజేసి వస్త్రకాళితంజేసి పైనచూర్ణముతో కల్పుకొని యిందుకు సమం చీనాచక్కెరకల్పుకొని పూటవకటింటికి వకతులం చూర్ణముపుచ్చుకునేది. పగలు, సాయంత్రం రెండుపూటలున్ను 40 దినములు పుచ్చుకుంటె మేహవ్యాధులు, మేహవ్రణములు, చెయ్యికాళ్లుపట్టు, మేహనొప్పులు; వుష్ణవాయున్నులు తీరును,

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | వంకాయ | మునగకాయ |
| కొయ్యతోటకూర | మేకమాంసం | పచ్చపెసలపప్పు. |

ఇవి అనుకూలం వేడినీళ్ళదాహం, పులుసువర్జం.

వజ్రవల్లి చూర్ణము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| నల్లేరు-యెండబెట్టిచూర్ణము | పలం | ౫ | నేలములక్కాయలు | పలం | ౧ |
| శొంఠి | ,, | ౧ | వుస్తివేళ్లు | ,, | ౧ |
| సన్నపిప్పళ్లు | ,, | ౧ | వాకుడువేళ్ళు | ,, | ౧ |
| మిర్యాలు | ,, | ౧ | దుష్టపువేళ్ళు | ,, | ౧ |
| కరక్కాయలు | ,, | ౧ | అడ్డసరపువేళ్ళు | ,, | ౧ |
| నెల్లికాయలు | ,, | ౧ | ధనియాలు | ,, | ౧ |
| తాడికాయలు | ,, | ౧ | జిలకర | ,, | ౧ |

అల్లపురసముతో నూరి పుటంబెట్టిన,

| | | | |
|---|---|---|---|
| వుప్పుభస్మం | పలం ౧ | ఇందుప్పు | పలం |

ఈ దినుసులన్ని వకటిగాకొట్టి చూర్ణముచేసి వస్త్రకాళితంజే యీచూర్ణముతోకూడా పైన వుప్పుభస్మం, యిందుప్పు, చూర్ణించి కలుకొని పూటకు అరతులం చూర్ణము పుచ్చుకునేది.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

దగ్గులు, కఫంకట్టినదగ్గులు, వాతక్షయలు, పిత్తక్షయలు, కడుపునొప్పులు శూలవుబ్బసరోగములు, అజీర్ణములు, మాంధ్యములు, గుల్మరోగములు మొదలైనవి తీరును.

ఇచ్ఛాపత్యము. రోగముగుర్తెరిగి పత్యము పెట్టవలెను.

వుప్పు భస్మం.

కూటివుప్పు పలం 5 అయిదు పలాలు కల్వములోవుంచి కుప్పింటాకురసముతో వకఝాము నూరి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి పదిపిడకలతో పుటంబెట్టేది కుప్పింటాకు రసముతో రెండుపుటాలుతర్వాత అల్లపురసముతో వకపుటంబెట్టేది. భస్మమౌను ఈ భస్మమును ఔషధములం చేర్చుకునేది.

తెల్లతెగడ చూర్ణము.

తెల్లతెగడవేళ్ళు 20 పలాలు
నేలవుశిరికవేళ్ళు
గుంటగలగరవేళ్లు
ఆర్దొండవేళ్లు
దిరిశపువేళ్లు
అతిమధురం
జిలకర
నల్లజిలకర
వోమం.
కురాసానివోమం
చంగల్వకోష్ట
జాజికాయ
జాపత్రి
లవంగపట్ట
దేవదారిచక్క
లవంగం
తాళిశపత్రి

ఇవిదినుసు 1-కి ¼ పలం చొప్పున తీసుకవచ్చి యెండబెట్టి తెగవేళ్లు అవుపాలుతో శుద్ధిజేసుకొని యెండబెట్టి యెండిన తర్వాత పైనది

సులతోకూడా కల్పుకొని రోటియందువుంచి కొట్టిచూర్ణముజేసి వస్త్రకాళితంజేసుకొని దీనికిసరిమెత్తు చీనాచక్కెర మిళితపరచి పూటకు అర తులం చూర్ణముపుచ్చుకునేది. భేదుకొను, గర్భరోగములున్ను, వాతరోగములున్ను, మూలవాయువులున్ను, పేగులుఅరవడమున్ను నివహా ర్తించును గర్భములోని నులిపురుగులను హరించును, కడుపుకుట్టు, రొమ్మునొప్పి, పైత్యవాయువులు, ఉదరరోగములు, శూలనొప్పులు మొదలైనవితీరును.

ఇందుకుపత్యములేదు వాతవస్తువులు, చేపలుకూడదు.

ఖండాద్రి లేహ్యము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| అల్లపురసం | శేర్లు | ౨ | నిమ్మపండ్లరసం | శేర్లు | ౧౪ |
| వాకుడురసం | ,, | ౧౪ | ఆవుపాలు | ,, | ౧౪ |
| పల్లేరుసమూలరసం | ,, | ౧౪ | తాటిబెల్లం | ,, | ౨౦ |
| ముల్లంగిరసం | ,, | ౧౪ | | | |

ఇవిఅన్ని వకకుండలోవేసి కలియబెట్టి పొయ్యిమీదబెట్టి వండేది. వండేటప్పుడు.

| | | |
|---|---|---|
| శొంఠి | యేలకులు | అతిమధురం |
| పిప్పళ్లు | లవంగాలు | గసగసాలు |
| మిర్యాలు | వాయిలవంగాలు | చల్వామిర్యాలు |
| జిలకర | తాళిసపత్రి | లవంగచక్క |

ఇవి దినుసు 1-కి వక్కొకపలంచొప్పున కొట్టిచూర్ణము వస్త్రకాళితంచేసి పైన పాకములో యీ చూర్ణముబోసి 5 ఫలాలు నెయ్యిబోసి చక్కగా పక్వముగా వండి పూటకు గచ్చకాయ ప్రమాణం రేపుమాపు మండలం దినములు పుచ్చుకుంటు.

ఇందుస తీరేవ్యాధులు.

పిత్తమైకములు, పవనములు, పిత్తశూలలు, కడుపులో మంటలు రొమ్మునవుండేమంట, కాళ్లుచేతులుమంటలు, అన్నద్వేషములు, అరోచకములు, చెవిపోటు పిత్తగుల్మములు మొదలైనరోగములుతీరును, యీ లే

హ్యాములో అయసింధూరం, కాంతసింధూరం, మిశ్రమముచేసి పుచ్చుకు
ఔ పిత్తపాండువులు, మేహాపైత్యవాయువులు తీరును.
ఈఔషధంపుచ్చుకునేటపుడు కుమారితైలస్నానంచేసేది. ఇచ్ఛాపథ్యము.

చింతామణి లేహ్యాము.

గుంటగలగరాకురసం
స్వర్ణగలగరరసం.
పల్లేరాకురసం
నేలవుసిరికెరసం
చెప్పుతట్టాకురసం
బిల్వాంవేళ్ళరసం
నీరుగొబ్బి ఆకురసం

ఈ రసములు దినుసు 1-కి ౧౪ శేరురసములన్ని వకబానలోవేసి

నేరేడుపట్ట
అత్తిచక్క.
ఒంకాయపువ్వు

ఇవి దినుసు వకటంటికి రెండున్నరపలం నలియగొట్టి రెండు శేర్ల నీళ్లుబోసి పావుశేరుగాకాచి పైనరసములో బోసి.

మిర్యాలు
నీలివేళ్లు.
చిట్టామల్లి
పేరామల్లి
మిరపగుండ్రవేళ్లు
వెలగవేళ్లు

ఇవి దినుసు 1-కి 3 పలాలు నలియగొట్టి 5 శేర్లు నీళ్లుబోసి పలాలు తాటిబెల్లం అందులోకలిపి ఆవుపాలు 6 శేర్లుబోసి పొయ్యిమీద బెట్టి ఇగురకాచి.

జిలకర
యేలకులు
లవంగాలు
త్రిఫలములు
అతిమధురం
మిర్యాలు.
జాజికాయ
జాపత్రి
వోమం
కురాసానివోమం
తాళిశపత్రి
నాగకేసరము
కరకంటు
చంగల్వకోష్ట
అక్కలకర్ర
శొంఠి

ఇవి దినుసు 1-కి వక్కొక్కపలం. అన్ని చూర్ణించి వస్త్రకాళితం జేసి సాకుపదంలోబోసి కలియబెట్టే టప్పుడు కాలుపడి ఆవునెయ్యిబోసి తేనెవక శేరుబోసి.

ఇందులో త్రిలోహసింధూరం పలం ౨ మండూరసింధూరముపలం౧

అందులోవేసి బాగా కలియబెట్టి మైనపక్వంగా లేహ్యముగాచేసి గచ్చకాయ ప్రమాణం లేహ్యము రెండుపూటలున్ను కాలుమండలం, అర్ధమండలం, వకమండలం రోగబలా బలముచూచి పుచ్చుకుంటె,

శరీరం తెల్లబారియుండె పాండువులు, పటాపంచలయి శరీర రక్తవృద్ధిగలిగి యర్రగించును. మైకం, మబ్బునంజురోగములు, అరోచకములు, వాంతులు, అన్నద్వేషములు, మహాపాండువులు, శోఫల, అగ్నిమాంధ్యములు. పాంషుమిళితమైనశిరో, మైకము, సీరుచురుకు, గ్రహణి, అతిసారము మొదలయినవి హరించి దేహారోగ్యము గలిగి దేహకాంతి గలుగును. రోగపదార్థములు తప్పయిచ్చాపత్యము.

బిల్వాది లేహ్యము.

బిల్వంవేళ్లు
పెన్నేరుగడ్డ
తెల్లవుప్పివేళ్లు
చిట్టాముట్టివేళ్లు
పేరాముట్టివేళ్లు
గాలిమిడివేళ్లు
తెల్లగలిజేరువేళ్లు
వా [illegible] వేళ్లు
వెలగవేళ్లు
చిత్రమూలం
పచ్చపూలుపూచేబొద్దివేళ్లు
సుగంధపాలవేళ్ళు
తిప్పతీగె.

ఇవి దినుసు 1-కి ౫ పలాలు.

ఈ వేళ్ళ దినుసులన్ని చిన్నచిన్న తునకలుగాచేసి వకపెద్దబానలోవేసి 23 శేర్ల నీళ్ళుబోసి అష్టభాగముగా కాచుకొని వడియకట్టుకొని యీవడియగట్టిన కషాయములో తాటిబెల్లం 32 పలాలు మూడు శేర్ల ఆవుపాలు పయినకుండలోబోసి కలిపి పొయిమీదబెట్టి పాకంచేశేది.

ఈపాకములో.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| గంటుభారంగి | పలం | ౧ | జాపత్రి | పలం | ౧ |
| శొంఠి | ,, | ౧ | యేలకులు | ,, | ౧ |
| సన్నపిప్పళ్ళు | ,, | ౧ | జిలకర | ,, | ౧ |
| మిర్యాలు | ,, | ౧ | నల్లజిలకర | ,, | ౧ |
| కరక్కాయ | ,, | ౧ | అతిమధురం | ,, | ౧ |
| నెల్లికాయలు | ,, | ౧ | గజపిప్పళ్ళు | ,, | ౧ |
| తాడికాయలు | ,, | ౧ | చంగల్వకోష్టం | ,, | ౧ |
| లవంగాలు | ,, | ౧ | తాళిసపత్రి | ,, | ౧ |
| వోమం | ,, | ౧ | ధనియాలు | ,, | ౧ |
| కురాసానివోమం | ,, | ౧ | లవంగచక్క | ,, | ౧ |
| సన్నరాష్ట్రిం | ,, | ౧ | లవంగపట్ట | ,, | ౧ |
| దుంపరాష్ట్రిం | ,, | ౧ | అక్కలకర్ర | ,, | ౧ |
| జాజికాయ | ,, | ౧ | చల్వమిర్యాలు. | ,, | ౧ |

ఈ దినుసులన్ని వేంచుకొని చూర్ణముజేసి వస్త్రకాళితంచేసి పయిన పాకములోబోసి కలియబెట్టుతూ తేనె, 30 పలాలు నెయ్యి, 1 పీశె పాకములో బోసి ద్రవంగా పాకమువండి పూటవక్కంటికి అరతులం లేహ్యాము పుచ్చుకునేది. యిరుపూటలున్ను వకమండలం అర్థమండలం పుచ్చుకుంటువస్తెపయిత్యరూక్షములున్ను, పాండువులున్ను, 8 క్షయరోగములున్ను, అష్టగుల్మములున్ను, గ్రిహాణిభేదులు ఆరున్ను, చేదువెక్కిళ్లు, వాంతులు, నోటనీరూరడం. అగ్నిమాంద్యములు, శూలరోగములుకాళ్ళుచేతులుమంటలున్ను. 40 పిత్తరోగములున్ను, పటాపంచలయిపోవును పులుసు, పొగ, స్త్రీని, వర్జించవలెను,

ఈ బిల్వాది లేహ్యములో కూడా త్రిలోహసింధూరము, లోహమండూరములు మొదలయిన ఘన అవుషధములున్ను పుచ్చుకునేది. ఇచ్చాపత్యము.

దేహారోగ్యము గలిగి రక్తవృద్ధి గలుగును, బలము గలుగును.

అమలక లేహ్యాము.

నెల్లికాయవరుగులు ఆవుపాలలో వుడికించి యెండబెట్టి పదిపలాలు తూచుకొని.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ధనియాలు | తులం ౧ | సాంబ్రాణి | తులం ౧ |
| రూమస్తకి | ,, ౧ | ముత్యపుచిప్ప | ,, ౧ |
| తామరవిత్తులపప్పు | ,, ౧ | నేలవెలగవేరు | ,, ౧ |
| యేలకులు | ,, ౧ | నేలవుసిరికెవేళ్లు | ,, ౧ |

ఇవి అన్ని చూర్ణించి వస్త్రకాళితం చేసి చీనాచక్కెర 15 పలాలు పన్నీరు వకపడి చట్టిలోవేశి చక్కెరబోసి పాకముగా కాచి పాకమువచ్చినసమయమందు చూర్ణములు అందులోబోసి బాగా కలియబెట్టినెయ్యి 5 పలాలుబోసి లేహ్య పక్వముగావండి పూటకు కుంకుడికాయ ప్రమాణం పుచ్చుకునేది. రేపుమాపుపది దినములు పుచ్చుకునేది. బలమయినవ్యాధికి యెక్కువ దినములు పుచ్చుకునేది.

ఇందుకు తీరేవ్యాధులు.

శ్వాసపైత్యము, గుబులుపైత్యము, అగ్నిమాంధ్యము, పిత్తవాయువులువాంతులు, పైత్యభ్రమలు మొదలయినవి నివారణమై హృదయమునకుబలముయిచ్చును. దీపనము కలుగును.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | పచ్చపెసలపప్పు | పుస్తికాయవరుగులు |
| కాచివరుగులు | అత్తిపిందెలు | అల్లంపచ్చడి |
| పుల్లటిమజ్జిగె | | |

ఇవి అనుకూలం యిందుకు బిల్వాదితైలముతోస్నానముచేయవలెను.

మరీచి లేహ్యము.

మిర్యాలు 30 పలాలు మూడున్నరశేరు నీళ్ళలోబోశి అష్టభాగముగాకాచి యీ కషాయములో చీనాచక్కెర 4 పలాలు వేసి.

| | | |
|---|---|---|
| అక్కలకర్ర | అతిమధురం | గంటుభారంగి |
| జిలకర | వాయిలవంగాలు | లవంగపట్ట |
| లవంగం | మోడి | కోడిశపాలు |
| యేలకులు | సన్నపిప్పళ్ళు | చంపకపుష్పం |
| చంగల్వకోష్టం | శొంఠి | |

ఇవి దినుసు వకటింటికి కాలుపలం చొప్పున చూర్ణించి వ. కాళితంచేసిపయిన కషాయములోబోసి పొయ్యిమీదబెట్టి పాగుపద లోనెయ్యి పావుశేరు తేనె వకటిన్నర ఆళాకు పాకములోబోసి బా. హా పక్వముగా జేసి రేపుమాపు రెండువేళలు పుచ్చుకునేది.

ఇందుకు తీరేవ్యాధులు.

శీతళవాయువులు, ఉదర వాయువులు, మూలవాయువులు, శ్లేష లు, కఫరోగములు, నీరురోగములు, కొన్నివిషరోగములు, శీతప ములు, మారుజ్వరములు, వాతం, వాయువులు యివితీరును. వ్యాధి ము చూచుకొని పత్యములుంచవలెను.

పిప్పల్యాది లేహ్యము.

పిప్పళ్ళు 30 పలాలు నాలుగుపళ్ళజలములోవేసి అష్టభాగము. కాచియీ కషాయములో వకశేరు కలకండ పొడిచేసివేసి.

| | | |
|---|---|---|
| శొంఠి | కరక్కాయ | అక్కలకర్ర |
| దుంపరాష్టం | వోమం | జిలకర |
| ధనియాలు | కోష్టం | చంపకపుష్పం |

ఇవిదినును ౧-కి వకపలం యివిఅన్నిలోటిలోవేసి చూర్ణముచేసి కాళితంచేసి పైనకషాయము పాగుపదం వచ్చేటప్పుడు యీచూర కలకండ అందులోవేసి కలియబెట్టి యందులోనెయ్యి 4పలాలు తేనె

బోసిపక్వముగాచేసి డబ్బియందుంచుకొని పూటకు నెల్లికాయప్రమాణం మండలం పుచ్చుకుంటె శ్లేష్మరోగములు, వాతం, వాయువులు, దగ్గులు, గుల్మములు, ఉబ్బసములు, మాంధ్యములు, శ్వాసకాసలు, కాసజ్వరములు హరించును.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందులు | లేతవంగ పిందెలు | మునగ పిందెలు |
| కొయ్యతోటకూర | వుస్తివరుగులు | కందగడ్డ |
| వాకుడుకాయలు | చారు | తియ్యచారు |

ఇవి అనుకూలం, పులుసు, పొగాకు, లాహిరివస్తువులు కూడదు, పులుసుకొద్దిగా వేసుకోవచ్చును.

తాడికాయ లేహ్యము.

తాడికాయలు 30 పలాలు వక్కపలుకులుగా కొట్టి నాలుగుసేర్ల నీళ్ళలో వూరనిచ్చి యెనిమిదవ భాగముగాకాచి యీకషాయము వడియగట్టి యిందులో.

| | | |
|---|---|---|
| జాజికాయ | అతివస | లవంగం |
| అభిని | తాళీశపత్రి | జాపత్రి. |
| గెంజాయి | జిలకర | |
| అతిమధురం | కరకపువ్వు | |

ఇవి దినుసు వకటింటికి కాలుపలం చొప్పున అన్ని చూర్ణించి పైనకషాయములో అయిదు పలాలు చీనాచక్కెర వేసి పొయ్యిమీదవుంచిపాకంవచ్చేవరకు కలియబెట్టుతూ పాకంవచ్చిన తర్వాత పైనచూర్ణమును వేసి బాగాలేహ్యపక్వముగా కెలికి పూటకు గచ్చకాయ ప్రమాణం ఉదయం సాయంత్రం మండలం పుచ్చుకునేది, యింనున కడుపు వుబ్బసములు, వాయువులు, రక్తభేది, అతిసారం గ్రహణి, శీతభేది మొదలైనవి తీరును.

శొంఠిలేహ్యము.

శొంఠి 30 పలాలు 5 శేర్లు జలములో శొంఠిని పలుకులుగా జేసివేసి వూరనిచ్చి తర్వాత పొయ్యిమీద బెట్టి మంటవేసి అష్టభాగముగా కాచుకొని యీకషాయములో తాటిబెల్లము పదివీశెలు వేసి కరగనిచ్చిపొయ్యిమీద బెట్టి.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ఓమం పొట్టుతోకూడా | పలం | ౧। | జాజికాయ | వరహామెత్తు |
| యేలకులు | వరహామెత్తు | ౧। | కరక్కాయ | ,, |
| అతిమధురం | ,, | ౧। | నీరుగొబ్బివిత్తనాలు | ,, |
| కరివేపాకు | ,, | ౫ | | |

ఇది దినుసులు అన్నిపొడివేసి యిందులో 30 పలాలు నెయ్యిని కలియబెట్టి చిన్నపొన్నకాయప్రమాణం ఉదయంసాయంత్రం 40 దినము పుచ్చుకుంటె గ్రహణిభేదులు, మూలం, అతిసారము, వాయువు, ఆసపోటు, రక్తంపడడం, వాపు, పార్శ్వవాయువు, మందం, పులితేపులు మొదలైనవిమానును, జీర్ణశక్తికలుగును ఆరోగ్యమౌను.

పథ్యం.

| | | |
|---|---|---|
| అరటిపిందెలు | అరటిపువ్వు | మామిడిముట్టెలపులుసు |
| అత్తిపిందెలు | మెంతికూర | పచ్చపెసలపప్పు |
| కాచికూర | అల్లంపచ్చడి | కిచ్చిలికాయపూరగాయ |
| మజ్జిగపులుసు | కందగడ్డ | మెంతులపులుసు |
| బీరకాయ | సొరకాయ | యర్రగడ్డలపులుసు |
| ధనియాలపొడి | కందిపప్పు | బూడిదగుమ్మడికాయ |

ఈపదార్థములు నెయ్యిచేర్చుకొనేది, ఈలేహ్యములో నాగభస్మిళితంజేసి పుచ్చుకుంటే మూలరోగములు, మూలాతిసారములు, రసారములు, మాంసగ్రహణి అతిసారములు మొదలైనవి తీరును.

ద్రాక్షాది లేహ్యము.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ద్రాక్షపండు | పలం | ౪౦ | జాపత్రి | పలం |
| తుంగముస్తెలు | ,, | ౧ | ధనియాలు | ,, |
| అతిమధురం | ,, | ౧ | మిర్యాలు | ,, |
| యేలకులు | ,, | ౧ | శొంఠి | ,, |
| లవంగం | ,, | ౧ | సన్నపిప్పళ్లు | ,, |

| | | | |
|---|---|---|---|
| గసగసాలు | ౧ | చల్వమిర్యాలు | ౧ |
| జాజికాయ | ౧ | చీనాచక్కెర | ౧ |
| తాళిశపత్రి | ౧ | | |

వకపాత్రలో చీనాచక్కెరబోసి వకటిన్నరసేరు జలముపోసి పొయ్యిమీదబెట్టి పాకంవచ్చేవరకు కలియబెట్టి విత్తనములేని ద్రాక్షపండును ముద్దగానూరి పాకములోవేసి బాగాకలియబెట్టి పైనదినుసులను చూర్ణించి యిందులోవేసి నెయ్యి 5 పలాలు, తేనె 5 పలాలుపోసి లేహ్యాపక్వముగాచేసుకొని పూటకు పొన్నకాయప్రమాణం రెండుపూటలు 40 దినములు పుచ్చుకుంటె పిత్తవాయువులు, పిత్తములు, పిత్తఘ్రాణములు, ఘ్రాణరోగములు, పిత్తమంటలు మొదలైనవి హరించి దేహమునకు బలముకలుగును కాంతిగలుగును. ఇత్సాపత్యం.

ఖర్జూరాది లేహ్యము.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ఖర్జూరపుకాయలు | పలం ౧౦ | చిత్రమూలంవేరుపట్ట | పలం ౪ |
| శొంఠి | ౪ | సన్నటిలవంగచక్క | ౪ |
| పిప్పళ్లు | ౪ | దేవదారిచక్క | ౪ |
| మిర్యాలు | ౪ | శ్రీగంధపుచక్క | ౪ |
| కోష్టం | ౪ | జటామాంసి | ౪ |
| నల్లవుప్పివేరు | ౪ | ద్రాక్ష | ౪ |

ఇవి అన్నికొట్టి చూర్ణముజేసి వకపాత్రలో 15 పలాలు చీనాచక్కెరవేసి ఆవుపాలు వకసేరుబోసి పాకంపదములో యీచూర్ణముబోసి లేహ్యాపక్వముగావండి పూటకు వొకతులం లేహ్యము రెండుపూటలు మండలం పుచ్చుకొనేది.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

మేహాకాకలు, వ్రాణభేదులు, నీరుచురుకు, పిత్తఘ్రాణములు మొదలైనవి తీరును. దేహము పుష్టియిచ్చును. ఇందుకు యిచ్చాపత్యము.

చందనాది లేహ్యము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| శ్రీగంధపుచక్క | పలం ౧౫ | వెలగవేళ్లు | పలం ౫ |
| సుగంధపాలవేళ్లు | ౫ | తిప్పతీగె | ౫ |
| సీమవట్టివేళ్లు | ౫ | | |

ఇవి అన్ని చిన్నతునకలుగాకొట్టి వకబాండవలోవేసి కుంచెడు నీళ్లు బోసి పదహారవభాగంగా కషాయముకాచి వడియగట్టుకొని యిందులో గుంటగలగరాకురసం, పొన్నగంటిఆకురసం, నూగుదోసాకురసం, కామంచిఆకురసం, బిల్వాఆకురసం, మంచికలబందరసం, యీరసములుపైన కషాయములోబోసి రసమువకటెంటికి పావుసేరుచొప్పున పైనకషాయముతోకలిపి పొయ్యిమీదవుంచి చీనాచక్కెర నలబై పలాలు కషాయములో వేసి పాగుపదంగా వచ్చేవరకు కలియబెట్టుతూ,

| | | |
|---|---|---|
| అతిమధురం | త్రికటుకం | లవంగచక్క |
| లవంగం | త్రిఫలాలు | చంగల్వకోష్టం |
| జాజికాయ | లవంగపట్ట | కుంకుమపువ్వు |
| జాపత్రి | వోమం | పెన్నేరుగడ్డ |
| చల్వమిర్యాలు | కురాసానివోమం | నేలతాటిగడ్డలు |
| పరంగిచక్క | | |

ఇది దినుసు ౧-కి ౧ పలం

అన్నిచూర్ణముచేసి వస్త్రకాళితంచేసి పైనపాకములో వ.. బెట్టుతూ నెయ్యి వొకసేరు, తేనె అర్ధసేరుబోసి లేహ్యాపక్వము.. వం దించుకొని గణపతిపూజ దేవిపూజజేసి పూటకు రూపాయయెత్తు లేహ్యము రెండుపూటలు మండలం దినములు పుచ్చుకుంటె.

తీరే వ్యాధులు.

మేహవెట్టలు, మేహకురుపులు, మేహచల్దిరోగములు, కాళ్లుచేతులు మంటలు, విదాహములు, నోరుయెండడం, పిత్తప్రాష్ణములు, నీరుచురుకు, ఆసన మంటలు మొదలైనరోగములు తీరును. రోగములుయెరిగి పథ్యము చెప్పవలెను.

ధాతువృద్ధి లేహ్యము.

| | | |
|---|---|---|
| భూచక్కరగడ్డ | సొంటి | అతిమధురం |
| తామరగడ్డ | పిప్పళ్లు | చిల్లవిత్తనాలు |

| | | |
|---|---|---|
| పెన్నేరుగడ్డ | నాగకేసరాలు | నేలతాటిగడ్డలు |
| తుంగగడ్డ | గండుభారంగి | మంజిష్టి |
| తక్కోలం | లవంగపట్ట | వట్టివేరు |
| లవంగపత్రి | జాజికాయ | దేవదారు |
| జిలకర్ర | జాపత్రి | సోంపు |
| యేలకులు | అతివస | చెవ్యం |
| మిర్యాలు | సాలామిసిరి | సూరత్తుకరక్కాయ. |

ఇవి దినుసు ౧-కి ౧ పలంవంతున.

| | | | |
|---|---|---|---|
| రామస్తకి | పలం ౪ | తామరగడ్డ | పలం ౪ |
| కాశినివిత్తులు | ౪ | మరాటిమొగ్గలు | ౪ |
| కోడిశపాలవిత్తులు | ౪ | దురదగండివిత్తులు | ౪ |
| చల్వమిర్యాలు | ౪ | ముల్లంగివిత్తులు | ౪ |
| కలువగడ్డ | ౪ | వుల్లిగడ్డవిత్తనాలు | ౪ |
| గాలిమిడివిత్తులు | ౧౪ | కుంకుమపువ్వు వరహాయెత్తు | ౨ |
| తామరవిత్తులపప్పు | ౧౪ | పచ్చకర్పూరం | ౨ |
| మదనకామేశ్వరపూలు | ౧౪ | గోరోజనం | ౨ |
| అభిని | ౧౪ | | |

| | | |
|---|---|---|
| కుంకుమపువ్వు | గోరోజనం | పచ్చకర్పూరం |
| అభిని | మదనకామేశ్వరపూలు. | |

ఇవి వేరేవుంచి కడమదినుసులన్ని చూర్ణముగాకొట్టి వస్త్రకాళితంచేసి.

| | | | |
|---|---|---|---|
| చీనాకలకండ | పలం ౧౨౪ | అక్రూట్ పప్పు | పలం ౮ |
| ̄టికలకండ | ౧౨౪ | సారపప్పు | ౮ |
| బాదంపప్పు | ౧౨౪ | | |

వొకపాత్రలో ౨ సేర్లు ఆవుపాలుబోసి రెండుసేర్లు కలకండపొడిజే పాలలోవేసి పాకంగా కలియబెట్టి బాదం అక్రూట్ సారపప్పులు ఆవుపాలుతో నూరి ఆపాకములోవేసి చూర్ణముబోసి కలియబెట్టుతూ అభిని నెయ్యిగరిటెలో కరిగించి పచ్చకర్పూరాదులు పొడిజేసి నేతిలోవేసి

నెయ్యి ౧౫ పలాలు తేనె వొకసేరుబోసి లేహ్యాపాకంగా వండి యీ హ్యామును నలుబై దినములు పుచ్చుకుంటె యింద్రియనష్టము, బలహీన నివర్తించును. రక్తవృద్ధి, ధాతువృద్ధికలిగి దేహము పుష్టీకరించును. దేము దృఢముగలిగి కాంతిగలుగును.

గంధక రసాయనం.

ఆవుపాలులో శుద్ధిజేసిన పరంగిచక్క చూర్ణము ౪ పలాలు శో చేసిన నెల్లికాయగంధకం ౪ పలాలు.

| | | | |
|---|---|---|---|
| కారుభోగబియ్యం | పలం ౧ | పెన్నేరుగడ్డ | పలం |
| చిత్రమూలంవేరుపట్ట | ౧ | గంగిరావిచక్క | |
| సన్నరాష్టం | ౧ | దాడిశచక్క | |
| పుప్పివేరు | ౧ | చంపకపువ్వు | |
| తాళిశపత్రి | ౧ | | |

ఈ దినుసులు చూర్ణముజేసి ముందుగా గంధకమును కల్వములో వుంచి కాటుకవలె మర్దించి చీనాచక్కెర మూడుపలాలు పరంగిచక్క చూర్ణముబోసి పయిన దినుసుల చూర్ణముబోసి తేనెబోసి ౪ ఝాములు మర్దించి పింగానిలోవుంచుకొనేది లేహ్యముగా వుండును. పూటకు వొ టెంటికి గచ్చకాయప్రమాణం రేపుమాపు పుచ్చుకునేది.

ఈ ప్రకారము యీగంధకరసాయనము ౧౦ దినములు ౨౦ దినలు ౪౦ దినములు రోగబలము కొద్దిదినములు హెచ్చించి పుచ్చుకునేది.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

మేహపుండ్లు, గజ్జి, కరిమేహములు, మేహవాయువులు, మేహ వ్వులు, కొరుకురోగములు, లింగపుట్టలు, యోనిపుట్టలు, సర్వాయిరోగములు, చెయ్యికాళ్ళుపట్లు, శూలలు, పశిమి, తెలుపురోగములు మొదలైనవి హరించి దేహము బంగారుచాయగా ప్రకాశించును.

ఇందుకు పథ్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | మునగకూర | కందగడ్డ |
| లేతబెండకాయ | బీరకాయ | పెద్దచిక్కుడుకాయ |

| | | |
|---|---|---|
| మేకమాంసం | పుప్పంచులు | ఆవుపాలు |
| ఆవుపెరుగు | మజ్జిగె | నెయ్యి |
| అరటికాయ | కాచకూర | బూడిదెగుమ్మడికాయ |

ఇవిఅనుకూలం పులుసు, పొగాకుకూడదు, స్త్రీవిషయంకూడదువే డినీళ్ళదాహం, నెయ్యిలో,చక్కెరతో చేసిఅతిరసములుపుచ్చుకోవచ్చును.

సన్నిపాతక జ్వరవిధాయకం,

జలుబుజేసి స్త్రీభోగంచేసినా రాత్రినిద్రమేలుకొని అనగా హె చ్చుగా రాత్రికాలమునిద్రలేకుండా వుండినా మిక్కిలిసంతోషకార్యమువ లన నిద్రలేకుండినా చావు దుఃఖతరముల యందువుండినా దారినడిచిఅల సటజెందినా, కష్టమైనపనులు జేసినా పరుగెత్తికష్టముజేసినా, క్రోధ, వై రం, తలంపులుతలచి మనసుచలన క్రోధముగావుండినా, తలంటుకొనిస్నా నముజేసి తృప్తిగాభుజించి శయ్యావిలాసముగా యిట్టివారలకు దోషగత మహత్తైన సన్నిపాతకములుసంభవించుచున్నవిఅని ఆయుర్వేదముబలు కుచున్నవి.

సన్నిపాత జ్వరలక్షణము:

వికారమగు మాటలు మాట్లాడుట, లోకప్రపంచ మంచిమాటలా తిరుగామారు మాటలాడుట.

ఆయాసము, దగ్గు, ఎగరోజులుగలుగుట, దేహము మంటలుగా, తాపమునొందుట, అప్పటప్పటికిఎక్కిళ్ళు, మూర్ఛగలుగుట, దేహమా ద్యంతం నొప్పులుగల్గి పుండువలెయుండుట, మనోవికారమగుట, కంఠం, ముఖము, చమటగలుగుట, శరీరమాద్యంతరము కొద్దిగాలేక మిక్కిలిచ ెటగలిగి యుండుట కండ్లుమంటలుగలుగుట, నేత్ర విరోధముగలుగుట, కన్నును నీరుగారుట, యీలక్షణములు సన్నిపాతకమని యెరిగేది.

సన్నిపాతకములపేర్లు.

తంధ్రితము, స్థాంద్రికము, హృదాహము, శీతాలగము, చిత్తభ్రమ, కంఠకుబ్జము, రుగ్దాహము, రక్తోష్టి, భగ్ననేత్రము, అంతకము, ప్ర ..వము, జిహ్వాకము, అభివ్యాసము, ఇవి పదమూడుసన్నిపాతకములు.

ఈపదమూడు సన్నిపాతకములలో సాధ్యములు, అసాధ్యములు
అనగా, సాధ్యములు. ౬.
అసాధ్యములు. ౭.

సంధి. సన్నిపాత లక్షణము.

గర్భమందునొప్పిగలుగుట, శరీరము వేదనగలుగుట - దేహము నీట, శరీరముయెప్పటివలెనుండుట, సంతాపించుట, యిందులోనే శరీరమువాడుట, దేహమాంధ్యతలు నొప్పులు గలిగి యుండుట. నిద్రలేకుండుట, పారుట, లేకమలబద్ధమగుట, చింతించుట, వచ్చినవారిని పుణికి పుకిచూచుట యీలక్షణములు వుండిన సన్నిపాతకమని యెరిగేది.

తాంద్రిక సన్నిపాత లక్షణములు.

కల్లలాడుట, పారుట, ఆయాసముగానుండుట, నేత్రములయం నీరుగారుట, వాతపిత్తాదులు ప్రకోపించినదుచుట, తాపముగలుగుట, లుకనల్లనై ములుదాకి గరుకుగాయుండుట, అప్పటప్పటికి భ్రమగలిగి రుచుగామాటలు మాటలాడుట, నాలుకయందు ద్రవము లేకుండుట, శ్వస, ఆయాసములు వకప్పుడు గలిగియుండుట, వచ్చినవారినివ్వరిపించుచుట మూర్ఛగలుగుట, యిట్టిగుణములు తాంద్రిక లక్షణమని యెరిగే

హృద్దాహి సన్నిపాత లక్షణములు.

పెదవులెండుట, తాపముగలుగుట, కుతికెనొప్పిగలిగియుండు మనోవేదనముచంచలముగానుండుట, తరుచుగాపొరలుట, దగ్గుత్రికెబట, నుదురుకంఠము, రొమ్ముయందు చమటగలిగియుండుట, పరితాపించుట యిట్టిలక్షణములు గలిగిన హృద్దాహ సన్నిలక్షణమని యెరిగేది.

చిత్తవిభ్రమ సన్నిపాత లక్షణములు.

తీవ్రజ్వరముగలిగియుండుట, వాతపిత్తాదులుప్రకోపించినదుచు దేహమాధ్యంతమునొప్పులుగలిగియుండుట, గగుర్పాటునొందుట, ఉరిమిరిమిచూపులుచూచుటఆడుట, పాడుటకనుబొమ్మలుముడిబడుట, ప్రలాపించుటనవ్వుట, హాస్యముజేయుట, చింతించుట యేదోవకటితలచుకొని ఏడ్చుట, తరుచుగ మాటలాడుట, యిట్టిగుణములు గలిగినచిత్త విభ్రమమని యెరిగేది,

### కంఠకుబ్జ సన్నిపాతలక్షణము.

దేహము వణుకుట, శరీరమునొచ్చుట, సంతాపముగలుగుట, కల్లలాడుట, వెక్కిళ్ళుగలుగుట, మూర్ఛనొందుట, శిరోవేదనగలుగుట, వెక్కిరింతలు, వాంతిగలుగుట, దగ్గుత్తికబడుట, మిక్కిలిస్మృతిదప్పి యుండుట, ఇట్టిలక్షణములు గలిగినట్లయితే కంఠకుబ్జసన్నిపాతమని యెఱుగునది.

### ప్రలాపసన్నిపాతలక్షణము.

వాతపిత్తాదులు ప్రకోపించినడుచుట, జ్వరముగలిగి యుండుట, దేహముమంటలు గానుండుట, ప్రలాపించుట, వాంతి వెక్కిళ్లుగలుగుట, దగ్గుట, పొర్లుట యీలాటిగుణములు గలిగినట్లాయితే ప్రలాప సన్నిపాతలక్షణమని యెఱుగునది.

### కర్ణిక సన్నిపాత లక్షణము.

జ్వరముగలిగియుండుట సణుగుట, నాలుకపగిలి యుండుట, ఎక్కిళ్లుగలుగుట, దగ్గుట, చెవికొనలు వాపుగలిగియుండుట, తరుచు మాటలాడుట, నాభినుంచిఆయాసముగా నూపిరివిడుచుట యిట్టిలక్షణములు గలిగెనేనికర్ణికసన్నిపాతమని యెఱుగునది.

### జిహ్వాకసన్నిపాత లక్షణము.

జ్వరముగలిగియుండుట, నాలుకద్రవము లేక ములుదాకియుండుట మౌనముగా నుండుట, ఎగ యూపిరి విడుచుట, నాలుకనల్లనై లోపలికిద్చుకొనుట, దేహముమంటలుగలుగుట, చెవుడుగలుగుట, స్మృతిదప్పియుండుట, యిట్టిగుణములుగలిగెనేని జిహ్వాక సన్నిపాతలక్షణమని యెఱుగునది,

### అభిన్యాస సన్నిపాత లక్షణము.

జ్వరము సూక్ష్మముగాఒకప్పుడు హెచ్చుగా నుండుట, శరీరమునొప్పులుగలిగియుండుట, ముఖము నునుపుగా మెరుగుబారియుండుట, వాతపిత్తశ్లేష్మనాడులుప్రకోపించుట, యీనాడులేఒకప్పుడు, ఏకీభవించియుండు

ట, విదాహించుట, చెమటగలుగుట, తాపముగలుగుట, బలహీనమగుట, అతినిద్రగలుగుట, యివిఅభిన్యాససన్ని పాతలక్షణము.

అంతకసన్ని పాతలక్షణము,

జ్వరము గలిగియుండుట, విదాహించుట, శిరఃకంపము నొందుట వాంతిగలుగుట, తరుచు మాటలాడుట, ఎక్కిళ్లు గలుగుట, బుద్ధిచాంచల్య మవుట యిట్టిగుణములు గలిగినట్లయితే అంతకసన్ని పాత, లక్షణము.

శీతాంగసన్ని పాతలక్షణము

శరీరమునొచ్చుట, వాతపిత్తములు ప్రకోపించుట, శరీరముచల్ల నుండుట, ఉబ్బసము గలుగుట, ఎక్కిళ్లుగలుగుట. కీళ్ళుసంధులు నొచ్చు మూర్ఛగలుగుట, పాఱుట, వాతపిత్తనాడులు తీవ్రముగానడుచుట, యీ ప్రకారముగా వికారగుణము లున్నట్లయితే శీతాంగసన్ని పాతము.

భగ్ననేత్రసన్ని పాతలక్షణము.

కన్నులు ఎఱ్ఱనై పగిలి నీరుగారుట, ఉలికి పడుట, వణుకుట, ఆ ట, మూర్ఛ నొందుట, గణ్పడుచుట యిట్టి గుణములు గలిగెనేని భగ్న త్రసన్ని పాతలక్షణము.

రక్తోష్టిసన్ని పాతలక్షణము.

నాలుక పెదవులుపగిలి నెత్తురుగారుచుండుట, నాలుక ములు నల్లనైయుండుట, తలవణుకుట, దగ్గుట, మూర్ఛనొందుట, శరీరము క చుట, గగుర్పొడుచుటయీలాగునగుణములుగలిగినరక్తోష్టి సన్ని పాతక

ఇవి పదుమూడు సన్ని పాతకములు, యీపదు మూడింటిలో ధ్యాసాధ్యములు తెలుసుకొనవలయును.

సంధికము, తాంద్రికము, జిహ్వాకము ప్రలాపము, చిత్త విభ ము, కర్ణికము, ఈ౬ సన్ని పాతకములు సాధ్యములు అనియెరుగవలయు

అసాధ్యసన్నిపాతకనామములు.

భగ్ననేత్రము, హృద్దాహము, కంఠకుబ్జము, అంతకమ్ము, రక్తోష్టము, శీతాంగము, అభిన్యాసము, యీయేడు సన్నిపాతకములు అసాధ్యములు.

ఈసన్నిపాతకములకు కాలప్రమాణములు.

సంధిక సన్నిపాతకమునకు. ౭ దినములు

అంతక సన్నిపాతకమునకు. ౧౦ దినములు.

హృద్దాహసన్నిపాతకమునకు. ౨౦ దినములు

చిత్తవిభ్రమ సన్నిపాతకమునకు. ౨౧ దినములు

శీతాంగ సన్నిపాతకమునకు. ౧౪ దినములు.

కంఠకుబ్జ సన్నిపాతకమునకు ౧౩ దినములు.

తాంద్రిక సన్నిపాతకమునకు. ౨౪ దినములు. లేక ౭ దినములు.

కర్ణిక సన్నిపాతకమునకు. ౩ నెలలు

భగ్ననేత్రసన్నిపాతకమునకు. ౮ దినములు.

ప్రలాపసన్నిపాతకమునకు. ౧౮ దినములు.

రక్తోష్టిసన్నిపాతకమునకు. ౧౦ దినములు.

జిహ్వాకసన్నిపాతకమునకు. ౧౬ దినములు.

అభిన్యాస సన్నిపాతకమునకు. ౧౪ దినములు.

ఈపదుమూడుసన్నిపాతకములకు ఇవికాలప్రమాణములు.

సన్నిపాతకములకు దశావస్థలు.

మొదటి అవస్థ జ్వరము తొందరతోకూడుకొని మిక్కుటమాంధ్యము గానుండును.

రెండవఅవస్థలో విచారించుకొని బ్రతుకననుమాటలాడును.

మూడవ అవస్థయందు కలవరములు జ్వరతీవ్రము తొందరలుగ యుండును.

నాలుగవ అవస్థయందు ఆయాసము గలిగియుండును,
అయిదవ అవస్థయందు పై చూపు గలుగును.
ఆఱవ అవస్థకు కాళ్లు చేతులు కదలకుండాఉండును,
ఏడవ అవస్థయందు శరీరమంతా తాపము గలుగును.
ఎనిమిదవ అవస్థయందు బలహీనమై-శోచి తోచకుండును.

తొమ్మిదవ అవస్థ యందు చెమట గలిగి దేహ మంతా చలిమిఁగా నుండును.నోరు తెఱచుకొనును.

పదియవ అవస్థ యందు మిక్కిలి శ్వాస గలిగిన మరణము గలును- ఈసన్ని పాతకములకు మిక్కిలి భయంకరమైన గుర్తులు.

అసాధ్యమైన సన్ని పాతక ములకు కంఠగత ప్రాణమగు సంత ఏకు ఔషధచికిత్స చేయవలెను.

కాలగతి యెవ్వరికిని తెలియదు గనుక ప్రాణము బొందిలో నుం వెడలువరకు ఔషధ చికిత్సలు జేసి జాగ్రతగా జూడ వలయును. ఈశ్వ సంకల్పముఏలాగో యెవ్వరికిని తెలియదు గనుక రోగములను పరీక్షి ఔషధములను ప్రయోగించి రోగులను కాపాడవలెను.

జ్వరములమీాద మహత్తగు సన్నిపాతక దోషములు పుట్టుచున్న మరియును ఈసన్ని పాతకములకు తగుమైన ఘనౌషథములు. క ములు. చక్కగా వాడవలయును.

నవాత్సారజయనీరు.

రిబూడిదె పలం ౧ చింత చెట్టుబొబ్బర పలం
కాడిగ్రుడ్లపెంకుల సున్నము,, ౧

ఈమూడువస్తువులకు సమముగా నవాత్సారము చేర్చుకొని ఒ న్ని కల్వములోనుంచి ౬ ఝాములు నిమ్మపండ్లరసముతో మర్దించి చేసి యెండబెట్టి బిళ్ళయెండిన,

తర్వాత.

యీబిళ్లను అపామార్గ భస్మములోవుంచిమంటవేయునది, సున్న
పూను, దీనిపీంగానిలోనుంచి రాత్రికాలమందు మంచులో బెట్టేది, ప్రవా
హంగా జయనీరుదిగును, సూర్యోదయము కాకముందుగానే యీజయ
నీరునుగ్లాసుబుడ్డిలో దింపుకొనేది, మరునాడుయీపీంగానిమంచువో బెట్టేది
యీప్రకారము అయిదుదినములు మంచులో బెట్టి యందులోవచ్చిన జయ
నీరునుయెత్తుకొని గ్లాసుబుడ్డిలోనుంచుకొని బుడ్డికిగ్లాసుకార్కు వేసి బద్రిం
చేసిఉంచుకొనునది.

సహ్వీరం వరహాయెత్తు ౧ శంబుపాషాణం వరహాయెత్తు ౧
కోపురసకర్పూరం ,, ౧
ఈవీరం, పూరం,శంఖు పొడిజేసి పైనజయనీరులోకలిపి ఉంచుకొనునది.

తర్వాత.

నాగము అనగా, సత్తు, సత్తు 8 పలాలు కరిగించి యిప్పనెయ్యి
లోబోసేదిపదిపదకొండుమార్లు కరిగించిబోసేది.

ఆవలం.

పైనజయనీరులో యీనాగాన్ని ౨౧ సారికరిగించి పోసేది.

తర్వాత.

నువ్వులచెట్టు సమూలంకాల్చి భస్మంజేసిన యీభస్మంమూడుసేర్లు.
నీరెగొబ్బి సమూలం కాల్చినభస్మంమూడుసేర్లు.
వజ్రవల్లిసమూలం కాల్చినభస్మంమూడుసేర్లు.

ఈమూడు భస్మములు ఒకపెద్దకుండలోబోసి 3౬ సేర్లు ఆవు పం
చితముబోసి బాగా ఆభస్మములు పిసరి పిసరి కలిపి నాలుగు దినములు
ఊరనిచ్చి తేటవంచుకొని పొయ్యిమీదఉంచి యెనిమిదిపలాలు పాదరసం,
అందులోవేసి దీపాగ్నిగా మంటవేసి కొద్దినీరుండగానే పాదరసమునుయె
త్తుకొని కడిగివేసి భద్రపఱచుకొనేది.

ఈరసము దివ్యమైన రసము మందులకు వాడుకొనేది.

ఈనవాతూర జయసీరులో ఉర సరుకులను చురుకిచ్చినట్లయితే కట్టును. నవలోహములు చిలుము తెగి కట్టును.

### రసభూపతి.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పాదరసం | పలం | ౧ | రససింధూరం | పలం | ౧ |
| నెల్లికాయగంధకం | ,, | ౨ | తామ్రభస్మకం | ,, | ౧ |
| ఇంగిలీకం | ,, | ౧ | అయభస్మం | ,, | ౧ |

ఈభస్మములతో కూడా అన్ని నల్లతులసి ఆకురసముతో నాలుగు ఝాములు మర్దించి యెండబెట్టిపొడిగా చేసుకొని కాసికుప్పెలోబోసిశీల మన్ను జేసి కుండలో యిసుకబోసి కుప్పెను అందులోఉంచి పొయ్యిమీద నుంచి నాలుగుఝాములు కమలాగ్నిగా మంటవేసేది. సాంగశీతలమైనతర్వాత యెత్తుకొని భైరవపూజ, శివపూజ, దేవపూజజేసి పూటవొకటింటికి రెండు బియ్యపు గింజలప్రమాణం తేనెలోపుచ్చుకుంటె మహావాయువులు, మేహవాయువులు, రుద్రవాయువులు, డమరుకవాయువులు, జన్నిదోషములు, జ్వరదోషములు మొదలైనవి పటాపంచలై పోవును.

### వాతాగ్ని కుమారం.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పాదరసం | పలం | ౧ | ఇంగిలీకము | పలం | ౧ |
| నెల్లికాయగంధకం | ,, | ౨ | తాళకము | ,, | ౪ |
| రసకర్పూరము | ,, | ౧. | | | |

ఇవి అన్ని కల్వములో పొడిజేసి కాసికుప్పెలో సగంవరకు బోసి ఒకకుండలో యిసుకబోసి యీకుప్పెను ఆయిసుకలో గ్రుచ్చిపొయ్యిమీదఉంచి దీపాగ్నిగా నాలుగుఝాములు మంటవేసి యెత్తుకునేది. కుప్పెపగలగొట్టి అందులోఉండే మందుయెత్తుకొని పూటకు గురిగింజయెత్తు తేనెలోపుచ్చుకొనేది. సకల జ్వరవాయువులు హరించును, అల్లపురసం తేనెలో పుచ్చుకుంటే పిత్తవాయువులు వాంతులుమానును.

### మఱియును.

| | | |
|---|---|---|
| నెలవేము | విష్ణుక్రాంత | పరంగిచెక్క |
| మిర్యాలు | చిత్రమూలం | తెల్లబొడిసెపట్ట |

ఇవి దినుసు ౧-కి ఒకపలం చొప్పున కొట్టి పొడిజేసి యీచూర్ణము పూట ఒకటింటికి ఒకతులం చూర్ణము కషాయముగాపెట్టి యిందులోఒక గురిగింజయెత్తు వాతాగ్ని కుమారం చాది యిచ్చినట్లయితే సకలవాయువులు, వాతములు, మేహవాయువులు, జ్వరసన్నిపాతములు, దోషములు, అజీర్ణములు, మాంధ్యములు, శూలలు మొదలైన విహరించి, దేహారోగ్యముజేయును.

చిత్తానంద భైరవము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ఇంగిలీకము | పలం | ౧ | పిప్పళ్లు | పలం | ౧ |
| శుద్ధిజేసిననాభి | ,, | ౧ | మిర్యాలు | ,, | ౧ |
| వెలిగారము | ,, | ౧ | శుద్ధిజేసిననేపాళం | ,, | ౧ |
| శొంఠి | ,, | ౧ | | | |

ఈ దినుసులన్ని కల్వమందునిచి నిమ్మపండ్లరసముతో నాలుగుఝాములుమర్దించి గురిగింజ ప్రమాణము మాత్రలుజేసి ఒకమాత్ర అల్లపురసం తేనెలో యిచ్చినట్లయితే ౧౩సన్నిపాతకములు మానును.

సన్నిపాత భైరవం.

ఇవి దినుసు వకటింటికి ౧పలం.

| | | |
|---|---|---|
| పాదరసం | తాళకం | నెల్లికాయ |
| నాభి | సొంటి | తాటికాయ |
| గంధకం | సన్నపిప్పళ్ళు | కరక్కాయలు |
| వెలిగారం | మిర్యాలు | |

ఇంగ్లీకము పలం ౪ శుద్ధిజేసిన నేపాళములు పలం ౧

ఇవి అన్ని కల్వములోవేసి కమ్మేరాకుల రసముతో నాలుగు ఝాములుమర్దన.

అల్లపురసముతో నాలుగుఝాములు మర్దించి మిరపగింజ ప్రమాణము మాత్రలుజేసి ఒకమాత్రతుళసి ఆకురసముతో యిచ్చిన జ్వరములు మానును. చనుబాలుతో యిచ్చిన విషజ్వరములు మానును. తేనెతోపు

చ్చుకుంటె పైత్యదోషములుమానును. మిర్యాలకషాయముతో నిచ్చి వాతజ్వరములు, వాయువులు, మానును, అల్లపురసం తేనెతోయిస్తే పీ. వాయువులు, వాతులు, కడుపులోమంటలు, శూలలు, గుల్మరోగము మబ్బుమాంధ్యములు, హరించును.

సన్నిపాతక దోషములు, సంభవించినప్పుడు యీమాత్ర పెసలగింజప్రమాణం చనుబాలులోనైనా తేనెలోనైనా తమలపాకు రసమునన్నా నానీళ్లలోనైనా చాదికంటికి కలికము వేయునది.

మొగలింగచెక్క రసములోగాని, మునగపట్ట రసములోగాని వక మాత్ర చాదియిచ్చిన సన్నిపాతకములు, దోషములు హరించును.

తెల్లగడ్డలతైలములో యిచ్చినట్లయితే మహాజన్నులు సప్తదోషములునివారణమౌను, యీ మాత్రను కందిగింజ ప్రమాణము తమలపా రసమునగాని చనుబాలలోగాని చాది కలికము వేసితే దోషములు నివారణమౌను. అనుపానములు గుర్తెరిగి యిచ్చితే రోగములు హరించును.

రసానంద భైరవము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ఇంగిలీకము | పలం | ౨ | నాభి | పలం | ౧ |
| వెలిగారము | ,, | ౮ | పిప్పళ్లు | ,, | ౧ |

ఇవి అన్ని కల్వములోవుంచి అల్లపురసముతో నాలుగు ఝాములు మర్దించి మిర్యాలు ప్రమాణం మాత్రలుజేసి డబ్బిలో ఉంచుకొని అనుపానములు గుర్తెరిగి యిచ్చినట్టులైతే సన్నిపాతకములు దోషములుమొదలయినవిహరించును,

వాతరాక్షస గుళిక.

| | |
|---|---|
| పాదరసం | కాంతం |
| గంధకం | తామ్రభస్మం |
| అభ్రకభస్మం | |

ఇవి అయిదున్ను కల్వమందుంచి తెల్లగలిజేరు రసముతో నాలుగుఝాములుమర్దించి

తర్వాత.

తిప్పతీగె కషాయముతో నాలుగుఝాములుమర్దించి చిత్రమూలకషాయముతో రెండు ఝాములుత్రిఫలములకషాయముతో రెండుఝాము

మర్దించి యీమందును ముద్దగాజేసి తెల్లగలిజేరు ఆకునూరి కవచమిచ్చి యీఆకు కాలేటట్టు తగునైన పుటంవేయునది దానిని ఎత్తుకొని కల్వము లోనుంచి చిత్రమూల కషాయములో నాలుగుఝాములు మర్దించి కుప్పె గామాత్రకట్టి అనుపాన విశేషములతో చాది యిచ్చినట్టైతే జన్ని, జ్వరము, దోషములు మొదలైనవి హరించును.

స్వయమగ్ని కుమారము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పాదరసం | పాళ్లు | ౩ | మనశిల | పాళ్లు | ౨ |
| నెల్లికాయగంధకం | ,, | ౨ | ఇంగిలీకం | ,, | ౨ |
| కాంతసింధూరం | ,, | ౪ | ఉక్కుపొడి | ,, | ౧ |

ఇవి అన్నికలబంద రసముతో ౧౫ దినములుమర్దించి యీయౌషధ మును అల్లపురసములో త్రికటుక చూర్ణములో తేనె మిశ్రమముజేసి అర్ధ గురిగింజ ప్రమాణం పొడిజేసి మండలందినములు పుచ్చుకొంటే,

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

అగ్ని మాంధ్యములు, బల్లలు, గుల్మములు, వాయువులు, కడుపు ఉబ్బరములు, పాండువులు, జ్వరము, వృబ్బసరోగములు, నంజురోగములు తీరును.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | పచ్చపెసలు | కందగడ్డలు |
| వంకాయ | మునగకాయలు | లేతబెండకాయలు |
| పెద్దచిక్కుడుపింజెలు | కాచివరుగులు | ఉస్తివరుగులు |
| ఆవునెయ్యి | ఆవుపాలు. | |

ఇవి అనుకూలము, పులుసు, పొగాకు కూడదు, రోగము ఎరిగి పత్యము బెట్టవలయును.

మేహరోగములకు ఆముదము.

ఇవి దినుసు ౧-కి ముక్కాలు సేరు.

| | |
|---|---|
| దొండాకురసం | ఏనుగపల్లేరాకురసం |
| గుంటగలగరాకురసం | తిప్పతీగెరసం |

పల్లేరాకురసం  రావిచెక్కరసం
చెప్పుతట్టాకురసం

చిట్టాముదము  పలం ౩౦  నువ్వులనూనె  పలం ౩౦

పైన రసములును నూనెలును ఒక కుండలోబోసి పొయ్యిమీద బెట్టి మంట వేయునది.

ఇందులో.

ఇవి దినుసు ౧-కి పలం ౧.

జాజికాయ  కరకంటు  కురాసానివోమం
జాపత్రి  చంపకపుష్పం  మాచికాయ
నాగకేసరాలు.

ఇవి అన్నిటిని ఆవుపాలుతో మర్దించి పైననూనెలో వేసి చిత్రమూలం వేరుచెక్క ఒకపలం నూరివేసి పాకం పదంచూచిదించుకొని రెండుపలాలు చీనాకలకండ పొడిజేసి ఆముదములో కలిపి కలశములో పుచ్చుకునేది. ఒక చిన్నగరిటె ఆముదం పుచ్చుకొనేది. మండలందినములు పుచ్చుకొంటె.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

మేహరోగములన్ని శాంతిపడును, మేహవ్రణములు, లింగపుట్ట యోనిపుట్ట శూలలు, రక్తకుసుమరోగములు, ప్రమేహము మొదలయినవి తీరును.

చేకొణతి నూనె.

చిట్టాముదం  సీసె ౧  చేకొణతి సమూలంరసం  సేరు
ఆవునెయ్యి  ,, ౧

ఇవి దినుసు ౧-కి పలం ౧.

సొంటి  చెంగల్వకోష్టం
పిప్పళ్ళు  లవంగాలు
మిర్యాలు  ఏలకులు
వస  తెల్లగడ్డలు

ఇవి అన్ని ఆవుపాలుతోనూరి పైన నేతిలోకలిపి పొయ్యిమీద బెట్టి మంట వేయునది, మైనపక్వంచూచి దించుకొని మూడుదినములు లేక అరుదినములు పుచ్చుకొనినను లేక ఉదయమున మాత్రము మూడుదినములుగాని అరుదినములుగాని పుచ్చుకొనినను.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

గర్భవాయువులు, గర్భములోవుండు పురుగులు, సూతికావాయువులు మొదలయినవి నివారణమై గర్భముధరించును.

గుల్మరోగములకు కళింగాదినూనె.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ఏటిపుచ్చకాయలరసం | సేరు | 3 | మేకమూత్రం | సేరు | ౧4 |
| గోమూత్రం | ,, | 3 | వంటాముదం | సే | ౯ |

ఇవి అన్నిదినసుం-కిపలం 4,

| | | |
|---|---|---|
| కరక్కాయలు | కురాసానివోమం | వాయువంగాలు |
| త్రికటుకం | యేలకులు | కల్లుప్పు |
| గాజుప్పు | చవిటవుప్పు | వెలిగారం |
| నవాక్షారం | యవాక్షారం | వెలిగారం |
| అప్లాకారం | చలవమిర్యాలు | గజపిప్పళ్లు |

పొట్టుతీసిన తెల్లగడ్డలు నేలదిరిసెనపువేరు వాకుడువేరు తెల్లగలిజేరువేరు

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| వావిలాకురసం | సేరు | 4 | అల్లపురసం | సేరు | 4 |
| పచ్చిపసుపురసం | ,, | 4 | | | |

ఇవి అన్నిపైన ఆముదములోగలిపి పొయ్యిమీద బెట్టి మంట వేసిపాకంగా కాచి కలశములో భద్రపరచుకొని పది దినములు పుచ్చుకొన్న గుల్మరోగములు మహోదరము, నీరుబల్లలు, మాంసబల్లలు, వాతములు ప్లీహాములు, శూలరోగములు, సమస్తగర్భ వాయువులు, అన్ని పటాపంచలై పోవును.

పగిడ భస్మము.

| | |
|---|---|
| పగడములు | పలం ౧ |

పలుకులుగాకొట్టి యొకపీంగానిలోవేసి పవడములు మునుగునట్లుని మ్మపండ్లరసముబోసి ఒకదినం ఊరిన తర్వాత నీళ్లుబోసి కడిగివేసి యెత్తు కొని యీపగడములకు సరియెత్తుకర్పూరశిలాసత్తు గూర్చి కల్వములోనుం చి నల్లేరు రసముతో నాలుగు ఝూములు మర్దించి బిళ్ళజేసిఎండబెట్టి ప్ర మిదలో బెట్టిసీలమట్టిజేసి మూరెడుపుటంవేసి యెత్తుకొని కల్వములోనుం చి తిరుగానల్లేరు రసముతోమర్దించిబిళ్ళజేసి యెండబెట్టి పుటంవేయునది.

తిరుగా కల్వములోనుంచి పులియారె పులిచింతఆకురసముతో మ ర్దించిరెండుఝూములు మర్దించి బిళ్ళజేసి ప్రమదెలోనుంచి సీలమట్టిజేసిపు టంవేయునది, త్వరగా భస్మీకరించును.

ఈభస్మం వెన్నలో పుచ్చుకొన్న తీరని మేహరోగములు తీరును రుచురుకు, తంతిమేహము, మంధమేహము, మేహఉష్ణము, అస్తిమేహము మేహవ్రణములు మొదలయినవి తీరును.

మేహదగ్గులు, ఉబ్బసరోగము, కాకదగ్గులు మొదలయినవి హరిం చును వ్యాధిగుర్తెరిగి పత్యములు పెట్టవలెను, తేనెలోపుచ్చుకొంటేఅను పానచూర్ణములు, లేహ్యాములుచేసి యీభస్మముపుచ్చుకొనునని.

ప్రవాళభస్మము మరియొకయోగం,

పగడములుదెచ్చి కల్వములోనుంచి తెల్లజిల్లేడి పాలుతో నాలుగు ఝూములు మర్దించి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి బాగాయెండిన తర్వాత ప్రమి దెలోబెట్టి కుక్కుటపుటంవేయునది. తర్వాత యెత్తుకొని వాకుడురసము తో మర్దించిబిళ్ళజేసి యెండనిచ్చి ప్రమిదెలోనుంచి సీలమన్నుజేసి పుటం వేయునది, భస్మీకరించును.

ఈభస్మము గురిగింజయెత్తువాకుడుచూర్ణములోగాని లేహ్యము గాని పుచ్చుకొన్న వాతక్షయములు, మేహక్షయములు, కఫక్షయము హరించును, తేనెలోపుచ్చుకో వచ్చును.

సవ్వీర భస్మము.

ఒకపలిమెడుసవ్వీరమునుకల్వములోనుంచిఅడవిఆముదపుచెట్లు అనగా ల్లిగావుండేఆముదపుచెట్టుపాలుతోనాలుగుఝూములుమర్దించికష్మీరాకు

రసముతో రెండుఝాములుమర్దించిబిళ్ళ జేసి భాగా యెండనిచ్చి ప్రమిదె లోనుంచిఘుట్టిసీలమన్నునిచ్చి రెండుపిడకలపుటం వేసేది, భస్మమౌను.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| సవ్వీరభస్మం | వరహాయెత్తు ౨ | మిర్యాలు | వరహాయెత్తు | ౧ |
| శొంఠి | ,, ౧ | లవంగాలు | ,, | ౧ |
| సన్న పిప్పళ్లు | ,, ౧ | చిత్రమూలం వేరుపట్ట | ,, | ౫ |

ఈదినుసులను వెచ్చ జేసి చూర్ణము జేసి ముందుగా సవ్వీరభస్మము ను కల్వములోనుంచి యీచూర్ణముబోసి చనుబాలుతో ఒకఝాముమర్ద న, కమ్మేరాకులరసముతో వకఝాముమర్దనజేసి మిర్యాలప్రమాణం లేక కందిగింజప్రమాణం మాత్రలు జేసి సన్నిపాతము తగిలినవార్లకును, దోషజర్వములు, దోషములు పుట్టినవార్లకు మహాజ్వరములు, వాతములు, వాయువులు పుట్టినవార్లకు నొకమాత్ర మింగించి,

మునగ చెక్క — జిల్లేడు వేరు చెక్క —
పులిమిరి చెక్క —

ఇవికషాయము బెట్టి ఒకపలిమెడుకషాయముత్రాగించేది. సన్నిపా తములుమానును.

అక్క లకర్ర — వాంమిటి వేరు
విష బొద్ది వేరు

వీటికషాయములో ఇచ్చిన జ్వరములు, దోషములు మొదలైనవా తములుహరించును, తేనెలో చనుబాలులో యిచ్చేది, దాహములు నాలు కముల్లు ఇవిహరించును.

రోగబలముచూచుకొని ఔషధములు అనుపానములు గుర్తెగినారి డవలెను. రోగముకోలదిపత్యము బెట్టవలయును,

## సకల సంజులు, పాండుపుట్లు.

### మొదలైనవానికి మండూర పటుజము.

ఆవుపంచితము ౧౦ సేర్లువొక పెద్దకుండలోబోసి

కరక్కాయలు — నెల్లికాయలు
తాడికాయలు — మానిపసపు

ఇవి దినుసు ౧-కి ర పలాలునలియకొట్టి చూర్ణించి పైనపంచి ములోవేసి.

పాతయినుపచిట్టము పలాలు ౩౦ నూది అంటురాయి పలాలు ౧౫
ఇనుమురాపొడి పలాలు ,, ౩౦

ఇవిపొడిగాజేసి పైనపంచితములోవేసి పొయ్యిమీదబెట్టి మంటనేసియింక కాచి.

తర్వాత.

ఇవి దినుసు ౧-కి పలం ౧.

| | | |
|---|---|---|
| వాయులవంగాలు | చిత్రమూలంవేరుచెక్క | ఏలంకులు |
| శొంఠి | పిప్పళ్లు | మిర్యాలు |
| గుంటగలగరవేరు | | |

ఇవి అన్నినలియగొట్టి కషాయముబెట్టి పైనమందులోబోసి బాగా మర్దనజేసి గచ్చకాయప్రమాణముమాత్రలుజేసి పెఱుగులో కలిపిపుచ్చుకొనినయెడల,

ఇందున తీరువ్యాధులు.

పాండువులు, మేహనంజులు, వాయువులు, గర్భములో నుండుబలు, గుల్మములు, నంజుతోజేరినకడు పుబ్బరములు, మోకాళ్లు, చేతువాపు, దేహమునెత్తురులేక తెల్లబారియుండడము ఇవిఅన్నిమానును లుసుకూడదు పొగాకుకూడదు.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | మునగపిందెలు | తియ్యతోటకూర |
| వాకుడుకాయలు | వంగపిందెలు | తియ్యకందిపప్పుచా |
| దొండవరుగులు | పుస్తివరుగులు | |

వేడిసీళ్లుదాహం యిచ్చిపుచ్చుకొనేది, తేనెతోకూడా పుచ్చుకొచ్చును, పెఱుగులోపుచ్చుకొంటే గ్రహణి, అతిసారములు, మూలరోములను హరించును.

మరియును.

జన్ని, జ్వరములు, దోషములు, మహావాయువులు,

సన్నిపాతములు మొదలైనవానికి.

కస్తూరి మాత్రలు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| కస్తూరి | వరహాయెత్తు | ౧ | కోపురసకర్పూరం | వరహాయెత్తు | ౨ |
| గోరోజనం | ,, | ౧ | రససింధూరం | ,, | ౧ |
| కుంకుమపువ్వు | ,, | ౧ | ఇంగిలీకం | ,, | ౧ |
| పచ్చకర్పూరం | ,, | ౧ | చిత్రమూలంవేరుపట్ట | ,, | ౧ |
| అతిమధురం | ,, | ౧ | తెల్లగంటెనవేరుపట్ట | ,, | ౪ |
| లవంగాలు | ,, | ౧ | | | |

వీటిని కల్వములోవేసి సతాపాకురసముతో వొకఝాముమర్దన.

చిత్రమూలంవేర్లు　　వాకుడువేర్లు
మిర్యాలు　　పిప్పళ్లు
అక్కలకఱ్ఱ

ఈ అయిదును కషాయముబెట్టి యీ కషాయముతో నాలుగుఝాములుమర్దించి గురిగింజ ప్రమాణం మాత్రలుచేసి యీ మాత్రలకు సాంబాణిపొగ వేసి డబ్బిలోవుంచుకొనునది, వొకమాత్రచనుబాలుతో పుచ్చు న్న జన్నులు దోషములు హరించును, తేనెతోయిచ్చిన వాయువులు వాతములు హరించును.

మఱియును.

నేలవేము　　విష్ణుక్రాంత　　తిప్పతీగ
పర్పాటకం　　చేదుపొట్ల　　చిత్రమూలం
అడ్డసరపువేళ్లు　　అక్కలకఱ్ఱ　　గంటుభారంగి
కోష్టం　　త్రికటుకం

ఇవిదినుసు ౧-కి ఒకపలంచొప్పున నలియగొట్టి యెనిమిదిపాళ్లుజేసి పాలుకుండలోవేసి ఒక సేరునీళ్లుబోసి నవటాకుకషాయముగాకాచి ఈ కషాయములో నొక కస్తూరిమాత్రచాది దమ్మిడియెత్తు తేనెబోసి పేపమాపు పుచ్చుకొనునది. దోషములు, జ్వరములు మొదలైనవితీరును.

ఇందుకు పత్యము.

తియ్యతోటకూర వంకాయ మునగకాయ
తియ్యకందిపప్పుచారు

ఇవి పుచ్చుకొనునది. పులుసు పొగాకు కూడదు, దోషగతం జ మొదలైన వారివ్యాధియెరిగి లంఘణముల పెట్టవలెను గంజిపోయవలెను.

సన్ని పాతములకు; సప్తదోషములకు.

ఇవి దినుసు ౧-కి సమభాగాలు.

సవ్వీరభస్మము పచ్చకర్పూరము
రసభస్మము కుంకుమపువ్వ
ఇంగిలీకము కోరోజనం
కాంతసింధూరము కస్తూరి

కల్వములోఉంచి చనుబాలుతో నాలుగుఝాములు, తేనెతో లుగుఝాములు మర్దించి గాజుబుడ్డిలో ఉంచుకొని దోషజ్వరములు, జ జ్వరములు, కంఠవాయువులు మొదలైనవాటికి తేనెతోయిచ్చేది చను లుతో యిచ్చేది యింకా అనుపానములతో యిచ్చేది.

సప్తదోషములకు త్రినేత్రమైనము

| | | |
|---|---|---|
| టెంకాయ చిప్పలు కాల్చిన బొగ్గులు | వరహా | ౨ |
| పాదరసము | ,, | ౨ |
| శుద్ధిజేసిన నేపాళం | ,, | ౨ |
| తాటిబెల్లం | ,, | ౨ |

ఈ నాలుగువస్తువులు కల్వములోనుంచి టెంకాయ తురిమిన పాలు బోసి యొకఝాము బాగామర్దించి మైనపక్వములో డబ్బిలో వుంచు. యీమైనం బేడయెత్తు నాలుకలోమర్దించి కొంచెము వేడినీళ్ళుదాహాలు ఇచ్చునది.

ఇందుకు తీరేవ్యాధులు.

జ్వరదోషములును, ఎక్కిళ్లు, వాంతి, ఎగస్వాసము, మాంద్యము ను, మబ్బును, మాదాపనయును, విషములును, పైత్యములును, త్రిం

ములును, బ్రహ్మదోషములును, శ్లేష్మదోషములును, సర్వదోషములును, విషములు భక్షించినదోషములును, ఉదరదోషములును, నంజుదోషములును, నంజువిషదోషములును, సుఖజన్నిదోషములును, సింహదోషములును, పటాపంచలై పోవును.

సన్నిపాతదోషములకు నశ్యము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ఉస్తివేళ్ళు | పలం | ౧ | నెచ్చు జేసినయిప్పపిండి | వరహా | ౧ |
| తుమ్మివేళ్ళు | వరహా | ౧ | | | |

ఈ మూడున్ను కొట్టుకవలె మర్దన జేసి టెంకాయ గుడకలో బోసుకొని నస్యం జేసినట్లైతే దోషములు సన్నిపాతములు మానును.

౧౩ సన్నిపాతకములకున్ను, సప్తదోషములకున్ను,

భూపతిగుళిక.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| స్వర్ణము | వరహాయెత్తు | ౨ | గంధకము | వరహాయెత్తు | ౨ |
| వెండిభస్మము | ,, | ౨ | ఇంగిలీకము | ,, | ౨ |
| సత్తుభస్మము | ,, | ౨ | మనశిల | ,, | ౨ |
| అయభస్మము | ,, | ౨ | తాళకం | ,, | ౨ |
| ముత్యములు | ,, | ౨ | మృదారుసింగు | ,, | ౨ |
| ఎఱ్ఱనిరత్నములు | ,, | ౨ | నాభి | ,, | ౨ |
| రసభస్మము | ,, | ౨ | | | |

ఈ ౧౩ వస్తువులున్ను, కల్వములోవుంచినిమ్మపండ్లరసములో నాలుగుజాములుమర్దించి బిళ్ళ జేసి యొడలో బెట్టి ప్రమిదెలో బెట్టి పైన ప్రమిదె మూసి ఘట్టిగా సీలమన్నులుయిచ్చి మూడుజానలయెత్తు పిడకలతోపుటం వేసి యెత్తుకొనేది ఎఱ్ఱగించియుండును యీమందుకుసరియెత్తు శుద్ధిజేసిన యింగిలీకం జేర్చి కల్వములోవేసి చన్నుపాలుతో నాలుగుజాములు మర్దన ౙేవెలెడు ప్రమాణం మాత్రలుకట్టి నీడలోయెండబెట్టి డబ్బిలో భద్రపరచుకొనునది.

ఈఔషధం వొకబియ్యపుగింజ ప్రమాణం చనుబాలుతో పుచ్చుకొంటె పదుమూడు సన్నిపాతకములును సప్తదోషములును శిరస్సులో నుండు దోషములును మానును మఱియు సకల జ్వరములును మానును,

# వ్యాపప్రోక్తి.

ఈ ఔషధం అల్లపురసం, తేనెతో పుచ్చుకొంటె శవమైనప్పుడు అనగా ప్రాణము పోయినప్పటికిని మాట్లాడునని తెలుసుకొనేది. శాస్త్ర నిశ్చయము.

సకల రోగములకును సన్నిపాతము.

జ్వరములకును ప్రభాకరరసము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ఇంగువ | వరహాయెత్తు | ౧ | శొంఠి | వరహాయెత్తు | ౧ |
| పాదరసం | ,, | ౧ | మిర్యాలు | ,, | ౧ |
| వోమం | ,, | ౧ | పిప్పళ్ళు | ,, | |
| గంధకం | ,, | ౧ | ఆవాలు | ,, | |
| వెలిగారం | ,, | ౧ | మనశిల | ,, | ౧ |
| తాళకం | ,, | ౧ | నల్లజిలకర | ,, | ౧ |
| నాభి | ,, | ౧ | ఇంగిలీకం | ,, | |
| సైంధవలవణం | ,, | ౧ | కరక్కాయ | ,, | ౧ |
| శుద్ధిజేసిననేపాళపప్పు | ,, | ౧౬ | | | |

ముందుగా దినుసులు చూర్ణముగా నూరుకొని యీనల తీసిపెట్టుకొని తిర్వాత నేపాళములను కల్వములో వేసి కాటుకవలె మైనముపదునుగా నూరుకొని పైన చూర్ణము కల్పుకొని చేయి విడువకుండా మూడుఝాములు మర్దనజేసి కొమ్ముడబ్బిలో నైనను పింగాణిడబ్బిలో నైనను యెత్తివుంచుకొనునది.

గురిగింజ ప్రమాణం అవుషధము శొంఠికషాయములో యిచ్చిన జ్వరములు మానును.

కరక్కాయల కషాయములో యిచ్చిన దగ్గులు మానును.

నేతిలోయిచ్చిన రక్తమూలము మానును.

ఆవుపాలుతో యిచ్చిన మూలము మానును.

బల్లలు, ఉదరబల్లలు, గెండెచాపవలె వుండుబల్లలు, మహోదరలు, ఉబ్బసములు, గర్భపాపలు, సన్నిపాతములు, వీనికి అనుపానములు

అల్లపురసం        తేనె

తెల్లగడ్డలతైలము

ఈ అనుపానములతో గురిగింజ ప్రమాణము ఔషధం యిచ్చిన పయిన జెప్పిన వ్యాధులు మానును.

విషాలకుమట్టుకు నిమ్మపండ్లరసముతో యిచ్చునది.

విషమెక్కినవారికి ఆవగింజ ప్రమాణం ఔషధం వేపనూనెలో కలిపి రెండుకండ్లకు వేయునది. ఒకానొకరికి కండ్లువాచినట్టయితే మంచికలబంద గుంజుకడిగి వేసి కండ్లకువొత్తడం పెట్టవలయును.

మఱియును దుర్మాంసము పెరిగినపుండ్లకు, తొడవాళకురుపులకు, రాజపుండు లయినాసరే, వడిశగడ్డలు, పుండ్లు సకల పొరలపుండ్లకు, యీమందును వుమిసీరులో కలిపి గుడ్డకుపట్టించి వత్తిచేసిపుండ్లలో యిరికిం న పక్షమంతు మానును.

భూపతి మాత్ర.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| నాభి | పలం | ౧ | మిర్యాలు | పలం | ౧ |
| పాదరసం | ,, | ౧ | నల్లి కాయగంధకం | ,, | ౧ |
| శొంఠి | ,, | ౧ | ఇంగువ | ,, | ౧ |
| పిప్పళ్ళు | ,, | ౧ | శుద్ధిజేసిన నేపాళం | ,, | ౧ |

వీనిని కల్వములో వేసి చిత్రమూలకషాయముచేతను యేడుదినములుమర్దన జేసి మిర్యాలు ప్రమాణం మాత్రలు జేసి తేనె, అల్లపురసం వీటి అనుపానములతో యిచ్చినట్టయితే సుఖజన్ని, దోషం, వాయువు, గుల్మం, నాలుకముండ్లు, క్షయ, కాసశ్వాస, మేహము తీరును. రోగమెఱిగి పత్యము బెట్టవలయును.

వాతకుఠారము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| దరసం | పలం | ౧ | పిప్పళ్ళు | పలం | ౧ |
| భి | ,, | ౧ | మిర్యాలు | ,, | ౧ |
| ధకం | ,, | ౧ | కరక్కాయలు | ,, | ౧ |
| గారం | ,, | ౧ | నల్లికాయలు | ,, | ౧ |
| కం | ,, | ౧ | తాడికాయలు | ,, | ౧ |
| [illegible] | ,, | ౧ | శుద్ధిజేసిన నేపాళపప్పు | ,, | ౧ |
| తి | ,, | ౧ | | | |

వీటిని కల్వములోవుంచి గుంటగలగరాకు రసముతో నాలుగుఝాములుమర్దించి అల్లపురసాన నాలుగుఝాములుమర్దించి వొకమాత్ర అపురసాన యిచ్చినవాయువులు మానును తేనెతోయిచ్చిన జ్వరములుమానును అల్లపురసం తేనె మిశ్రమముజేసి పుచ్చుకొంటె పిత్తవాయువుల, జ్వరములు, పిత్తజ్వరములు మానును వాతములుహరించును, శొంఠికషాయముతో యిచ్చిన పిత్తవికారములు, మైకములు హరించును,

ఇచ్ఛాపత్యము.

వాతవస్తువులు, శీతళ, జలుబువస్తువులు కూడదు.

సన్నిపాతదోషములకు మృతసంజీవనరసము.

| | |
|---|---|
| పాదరసం | నాభి |
| గంధకం | |

ఈ మూడిటికిసమం, వుమ్మెత్తవిత్తనాలు యీ నాలుగింటికి సమం త్రికటుకం వీటిని నిమ్మపండ్లరసముతో రెండుదినములుమర్దించి అల్లపురముతో వొకదినంమర్దించి, బిళ్ళజేసి ప్రమిదెలోనుంచి శీలమన్ను జేసి లఘుపుటంవేయునది. ఎత్తుకుని కందిగింజయెత్తు మిరపగింజ ప్రమాణం అనుపానవిశేషములు యిచ్చినట్టులయితే సన్నిజ్వరము, మదనజ్వరము, దోషజరము, జ్వరములు, అస్తిజ్వరములతో కూడాతీరును.

ముందుజెప్పిన అనుపానములు గుర్తెటిగి వుపయోగించవలెను.

జ్వరం జ్వరదోషములకు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పాదరసం | వరహాయెత్తు | ౫ | కాంతం | వరహాయెత్తు | ౨ |
| నెల్లికాయగంధకం | ,, | ౧౦ | నాభి | ,, | |
| శుద్ధిజేసినరాపొడి | ,, | ౧౨ | | | |

వీటిని మంచికలుబందపాలుతో నాలుగుఝాములుమర్దించి పిం. డిలోనుంచి ౫ దినములు యెండబెట్టిన భస్మమౌను, యీ భస్మం రెంగురిగింజలయెత్తు మరీచి ద్రావకములో పుచ్చుకుంటే శీతళాన్ని హరి-

జ్వరం జన్ని దోషములను విదళించి శరీరమందు వుష్ణము గలుగజేయును. అల్లపురసం, తేనెవీనిలో మిశ్రమముగా పుచ్చుకొనిన, మూర్ఛరోగములు మానును.

### తాళకమాత్ర.

| | | |
|---|---|---|
| రసం | నాభి | తామ్రభస్మం |
| గంధకం | ఇంగిలీకం | తాళకం |
| మనశిల | అభ్రకభస్మం | హేమాకం |

ఈవస్తువులు కల్వమందుంచి పులిచింతాకు రసముతో వొకదినం మర్ధన, నిమ్మపులుసుతో వొకదినం మర్ధనపులుసు దానిమ్మపండురసముతో వొకదినము మర్ధించి చిత్రమూలరసముతో వొకదినం మర్ధించి బిల్ల జేసి యెండబెట్టవలయును.

### నల్లసీసభస్మము.

వావిలాకువోకి పెద్దమోపెడాకు, పెద్దదిగా నెడల్పుగావుండుగోనె పట్టతో పరచి నల్లసీసపుతునకలు వరహాయెత్తు, అర్ధవరహాయెత్తు చిన్న చిన్నతునకలుపరచి పైనవావిలాకు పరచి దానిపైన వంగము తునకలు పరుచునది.

ఈప్రకారం కావలసినమట్టుకు పరచి గోనెపట్టను ఘట్టిగా చుట్టి యేడుపిడకలతో పుటంబెట్టి చల్లారిన తర్వాత యెత్తి మెల్లమెల్లగా బూడిదెనంతాకత్తితో సీసపుతునకలను మెల్లగా యెత్తుకొనునది. యీ భస్మము తెల్లగానుండును. అనుపానములతో పుచ్చుకుంటె పైనచెప్ప వ్యాధులు మానును.

### త్రివంగభస్మము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| జేసిననల్లసీసము | పలం ౧ | శుద్ధిజేసినతగరము | పలం ౧ |
| జేసిననాగము | ,, ౧ | | |

ఇవిమూడును వొకచట్టిలోవేసి కరిగించికరుగుముఖములో కొద్దిగా ఆకు కొంచముకొంచము వేసికలియబెట్టేది మూడుజాములు మర్దింగిఆకు వేయుచురుద్దుచువచ్చేది. బంగారుచాయగా భస్మమౌను.

ఈ త్రివంగభస్మము అన్నిపనులకు వాడుకునేది. మిక్కిలి సంకర ములను హరించును.

## వంగభస్మము.

వంగం పలం ౧

ఇప్పనూనెలో శుద్ధిజేసుకొని చట్టిలోవుంచి కరిగించి యెత్తుకొని బిళ్ళగాతట్టి పెద్దచట్టిలోవుప్పుబోసి దానిమీద మర్రిఆకులు పఱచి సన్నగా తట్టిన యీబిళ్ళ అందువిహోదబెట్టి పైన మర్రిఆకుల పఱచి పైన వుప్పు పఱచి మూతమూసి శీలమన్నుగట్టిగాజేసి పొయ్యిమీదనుంచి వాతాగ్నిగా ౮ ఝూములు మంటవేయ, బిళ్ళభస్మరూపమై వుండును. దీనియెత్తుకొని ఔషధముల ప్రయోగములలో రోగములయందు వాడుకొనునది.

మరియును ప్రత్యేకముగా అన్నిరోగములకు నెయ్యి, తేనెయి తాంబూల అనుపానములతో వాడుకొనునది.

## నల్లసీసభస్మము.

నల్లసీసముకరిగించియిప్పనూనెలో ౧౧మార్లుబోసిన శుద్ధియగును.

## ఆవల.

ఈవంగాన్ని చింతాకుపలచనగా రేకుతట్టిపలంనకు రేకువొకవరహా యెత్తువీరంనల్లతులసిఆకురసములో మర్దించి వంగ రేకునకు దళముగాపూసి ఆరనిచ్చి చిన్నప్రమిదెలో బెట్టిపైన మూతమూసి సీలమన్నుజేసి ౧౦ పిడకలపుటంవేయునది. భస్మమగును. యీభస్మము కల్వమందునిచి.

నిమ్మపులుసు వరహాయెత్తు ౧

పెట్లుప్పువేసి మర్దించి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి ప్రమిదిలోనుంచి మన్నుజేసి ౨౦పిడకల పుటంవేసేది. భస్మమగును.

## నాగ భస్మము.

శుద్ధిజేసిన నాగం పలచగా రేకుగా తట్టి.

సవ్వీరం శంఖుపాషాణం
పూరం

ఇవివుమ్మెత్తరసముతో మర్దించి నాగానికికవచమిచ్చి ప్రమిదెలో వుంచి సీలజేసి ఘనపుటం వేయునది

## నాగ భస్మము.

తాళకమును ఆర్ద్రాంజాకురసముతో మర్ధించి వొకపలం నాగానికి లేపనముజేసి యెండించి ప్రమిదెలోనుంచి సీలజేసి యెండించి ౫౦ పిడకల పుటం వేయునది భస్మీకరించును.

ఈభస్మము నెయ్యి, తేనె, వెన్నయీ అనుపానములతో పుచ్చుకొనిన మూలరోగములు, నాభిపుండ్లు, పసిమిరోగములు మొదలైనవిమానును.

నాగముయిప్పనూనెలో పదునొకండుమార్లు కరిగించిపోసి శుద్ధిసి బిళ్ళగాతట్టి యెట్టిగన్నేరువేళ్ళపట్టుతో కవచమిచ్చి ప్రమిదెయందునుంచి ౦ పిడకలతో పుటం వేయునది. భస్మమగును.

ఈ భస్మం సకలపనులకు వుపయోగపడును

## కాలకంఠ మహా నారాయణ సింధూరము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| సభస్మం | పలం | ౮ | తెల్లసీసభస్మం | పలం | 1 |
| ల్లికాయగంధకం | ,, | ౧ | సత్తుభస్మం | ,, | ౪ |
| తాళకం | ,, | ౧ | నల్లసీసభస్మం | ,, | 1 |
| ఃశిల | ,, | ౪ | తామ్రభస్మం | ,, | 1 |
| సింధూరం | ,, | ౪ | అపరంజిరేకు | వర | ౧1 |
| .కం | ,, | 1 | నాభి | పలం | ౧ |
| గవెండి | ,, | 1 | | | |

ఇవన్నికల్వములోనుంచి పొడిచేసి స్వర్ణగలగరరసముతో అనగాపు పచ్చపూలుపూసే గుంటగలగరాకు రసముతో నాలుగుఝాము మర్దించి మంచికలబందపూల రసములో నాలుగుఝాములు వమోదుగపూలరసముతో ౨ ఝాములుమర్దన, పాదిరిపూలరసము రెండుఝాములు మర్దన.

తర్వాత,

నిమ్మపండ్ల రసములో యెఱ్ఱప్రత్తిపూలు వేసి నూరనిచ్చి నిమ, లుసు తెల్లగించిన పున్నాట ఆపూలుయెత్తివేసి వాచుకొని రెండురసములు మర్దించి యెండలో యెండించి కుప్పెలోబోసి కుప్పెనోరుమూసీలచేసి వాలుకాయంత్రములోబెట్టి దీపాగ్నిగా ౮ ఝామములుకామల్గాగా ౮ ఝామములుగాడాగ్నిగా ౮ ఝాములుమంటవేసి చల్లార్చి యీకుప్పెను విప్పిచూచి తేనలుపు, మెరుపుగలిగిన చాయగావుండును. అనగా యీసింధూరము పూదావర్ణముగా వుండును.

ఈసింధూరముఅర్ధగురిగింజ ప్రమాణం తేనెలో పుచ్చుకుంటే నిగుల్మరోగములు ౮ దినకడుపులోవుండెబల్లలును, మహోదరములు శూలరోగములును, పాండురోగములును, నంజురోగములును, అగ్నిమాంధ్యములును, అతిసారరోగములు, మూలగ్రహణులునునివారణమౌను

ఈఔషధముతిప్ప సత్తులోమిశ్రమముగా౨ందినములుపుచ్చుకు అస్తిగతమేహములు నాడిగత, మాంసగతవున్నములును, మేహవెట్టలు గర్భకారకములును, బిందుస్కలితములును, నోటిపున్లును, కపాలపుములును, విదాహములును. నేత్రరోగములును హరించిదేహమునం రక్తవృద్ధి గలిగి దేహము మిక్కిలి బంగారుచాయగా వుండును. బల.... గలుగును.

ఇందుకు పత్యములేదు.

మిక్కిలివ్యాధిబలముగావున్న వారలకు తగునైనపత్యము బెట్టవలె

నల్లసీసపింధూరము.

నల్లసీసముమూసలోనుంచి కొలిమినిప్పులయందుబెట్టికరిగించినిమ్మపండ్లరసములోబోసేది ౭ మార్లుపోయునది.

తిరుగాకరిగించినువ్వులనూనె ౭ మార్లుబోయునది.
ఆవుపేడలో ౭ మార్లుకరిగించి పోయవలెను.
ఆవుపంచితములో ౭ మార్లు కరిగించి పోయునది.
ఉలవకట్టులో ౭ మార్లు కరిగించిపోయునది.
తిరుగాకాడిలో మార్లుకరిగించి పోయవలెను.

ఈ ప్రకారం వాక్కాకరసములో ౭ సి మార్లు కరిగించిపోసితే బాగా శుద్ధియవును.

ఈ ప్రకారము శుద్ధిచేసిన నల్లసీసము 4 పలాలు.

ఒకచట్టిలోవేసి శుద్ధిచేసిన పాదరసం పలం ౧ అందులో వేసికరిగించి పైడితంగేడు పంచాంగం చిన్నచిన్న తునకలుగాజేసుకొని చట్టిలోవేసి నాలుగుఝాములు చిన్నదిగానుండే యినుపగద్దపారతోగాని తంగేడికట్టె మొద్దుకట్టెతో రుద్దుతూవచ్చేది సింధూరించును. నాలుగు ఝాములును తంగేడిసమూలం కొద్దికొద్దివేసి రుద్దుతూవచ్చేది.

తర్వాత.

నాలుఝాము పూరి కేరుద్ధి వేంచేది సింధూరమవును.

ఈ సింధూరము నెయ్యి, తేనె, వెన్న యీలాటి అనుపానములో పుచ్చుకుంటే శుక్లమేహములు, రక్తకుసుమరోగములు, మూత్రకృచ్ఛ్రలు, బహుమూత్రములు, నీరుకట్టు, శుద్ధకట్టు, కల్లుకట్టు మొదలైనవి మానును.

నల్లసీసభస్మము.

శుద్ధిజేసిననల్లసీసము    పలం ౧౧

ఒక్కొక్కవరహాయెత్తు తునకలుగాజేసి నల్లతుమ్మచెక్క పదివీసెలు రోటియందు బాగాదంచి గద్దపారతో మెత్తగాదంచి గోనెపట్టలోకొగాపఱచికొని సీసపుతునకలు పరచి పైన కొంచెము తుమ్మచెక్కపొడి పఱచి తిరుగా సీసముతునకలుపరచి పైన తుమ్మచెక్కపఱిచేది. యీప్రకారము యావత్తు తుమ్మపట్టయందు గ్రుచ్చిగోనె పట్టయందు గట్టిగాచుట్టి గంజిగుంటలోవేసి పిడకలతో పుటంబెట్టేది. భస్మీకరించును. యీపుతునకలుపైన ఆకుపచ్చవర్ణముగా నుండును. బియ్యపుగింజప్రమాణము నేతితోగాని, వెన్నతోగాని పుచ్చుకుంటే మేహవెట్టలు, పసిమిలుపురోగములు, బహుమూత్రములు మొదలైనవి హరించును. మిక్కిపసము గలుగును.

అభ్రకసింధూరము.

కృష్ణాభ్రకం శుద్ధిజేసినది    పలం ౧

తెల్లజిల్లేడి వేళ్ళరసముతో ౮ ఝాములు మర్దనజేసి బిళ్ల యెండబెట్టి బాగా యెండినతర్వాత ప్రమిదెలోవుంచి చీలమట్టిజేసి పిడకలతో పుటంవేసేది. తిరుగా యీప్రకారము ౫ పుటములు తీ

మొదటిపుటం నూరుపిడకలు కడమ నాలుగుపుటములు ౩౦ -లతో పుటముంచవలయును.

ఆవల.

వామిటిఆకురసముతో వొకపుటం, సర్ణగలగర రసముతో పుటం వేసేది. సింధూరించును.

కాంత సింధూరము.

సూదిఅంటురాయిపొడి ౫ పలాలు.

కొలిమినిప్పులలో యెఱ్ఱగాకాచి గోమూత్రంబులో ౭ మా

తర్వాత.

మొగిలిచండ్లరసముతో నాలుగుఝాములు మర్దనజేసి యెండ బిళ్ళజేసి పెద్దప్రమిదెలో బెట్టిపైన పెంకుమూసి సీలమట్టిజేసి యా కలతో పుటంవేసేది. యెత్తుకొని కల్వములోవుంచి తిరుగా పైనర డిచి ౮౦ పిడకలతో పుటంవేసేది.

మరల,

కల్వమందునిచి పైన రసంవిడిచి మర్దించి ౨౫ పిడకలతో వేసి --దురదగండి ఆకురసముతో వొకపుటం.

ఆవల,

గొలిమిడిఆకు రసములో వొకపుటంవేసేది. సింధూరించును. --రము బృందావర్ణముగా నుండును. యీ సింధూరము గురి -- --నెలో పుచ్చు--కొంటే మేహజ్వరములు మానును.

అనుపానములు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| గుంటగలగరాకుచూర్ణము | పలం | ౧ | మిర్యాలు | పలం | ౧ |
| నీరుగొబ్బి వేళ్ళు | ,, | ౧ | పిప్పళ్ళు | ,, | ౧ |
| దురదగొండి వేళ్ళు | ,, | ౧ | కరక్కాయలు | ,, | ౧ |
| గుంటగలగర వేళ్ళు | ,, | ౧ | నెల్లికాయలు | ,, | ౧ |
| ఆర్దొండ వేళ్ళు | ,, | ౧ | తాడికాయలు | ,, | ౧ |
| నాగుదోస వేళ్ళు | ,, | ౧ | చిత్రమూలం | ,, | ౧ |
| కలబంద వేళ్ళు | ,, | ౧ | తామరగడ్డ | ,, | ౧ |
| కూరపసుపు | ,, | ౧ | అతిమధురం | ,, | ౧ |
| యేలకులు | ,, | ౧ | భారంగి | ,, | ౧ |
| శొంఠి | ,, | ౧ | | | |

ఈ దినుసులు యెండబెట్టి కొట్టి చూర్ణముజేసి వస్త్రకాళితముచేసి పదిపలాలు చీనాచక్కెర పాకంచేసి యీచూర్ణము యిందులో కలియబోసి కొద్దిగా తేనవిడిచి లేహ్యభాగముగాజేసి పూట ౧ కి నెల్లికాయ ప్రమాణం లేహ్యముయెత్తుకొని యిందులో కాంతసింధూరం రోగబలాబలముచూచుకొని ఏకొకటి రెండు గురిగింజల ప్రమాణము మిశ్రమముచేసుకొని యిరువై దినములు మండలందినములు పుచ్చుకొంటే.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

మేహసంజులు, మేహవాయువులు, పిత్తవాయువులు, శ్వేతమేహములు, గ్రహణి, అతిసారపాండువులు, కరిమేహములు, వృష్ణములు, పాండుజన్వితమైన గుల్మములు, బల్లలు, ఉదరబల్లలు, మాంసబల్లలు, మేహజ్వరములు మొదలైనవి తీరును.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | వంకాయ | మునగకాయ |
| కందగడ్డ | పెద్దచిక్కుడుకాయ | పందిలిలోచిన్న బీరకాయ |
| చివరుగులు | పుస్తివరుగులు | దొండవరుగులు |
| దమదోసవరుగులు | వాకుడుకాయవరుగులు | పుప్పాలోవూరినఅల్లం |
| నకలు | ఆవుపాలు | |

ఇవి అనుకూలం పులుసు పోగాకు లోహిరివస్తువులు కూడదు. గములు హరించి ఆరోగ్యములు కలిగించును.

అయసింధూరం, ఇదే యినుమపొడితో అయ్యే సింధూరము.

ఇనుమురాపొడి పలం ౧ శుద్ధిజేసిన నెల్లికాయగంధకం పలం ౧

ఇవి రెండును కల్వములోవేసి కలబందపాలుతో నాలుగుఝాము లు మర్దనజేసి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి ప్రమిదెలోవుంచి సీలమన్నుజేసి యె డబెట్టి ౫౦ పిడకలతో పుటంబెట్టి తిరుగా కల్వమందువుంచి కలబంద లుతోమర్దించి ౧౫ పిడకల పుటం.

తర్వాత.

కల్వములోవేసి పసుపుపూలుపూచే గుంటగలగర ఆకురసముం మర్దించి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి ప్రమిదెలోవుంచి సీలమట్టిజేసి యెండనిచ్చి ౫౦ పిడకలతో పుటంబెట్టేది. అరుణోదయంవలె సింధూరించివుండును

ఈసింధూరం అర్ధగురిగింజ లేక గురిగింజప్రమాణం తేనెలో చ్చుకుంటే వృష్ణములు, నంజులు, పాండువులు, మేహవాయువులు, కా ర్లుహరించి దేహమందుండే నరములకు బలము కలుగజేయును. అనుపాన ములయందు అన్నిరోగములు హరించును. ఇచ్ఛాపత్యము.

మఱిన్ని అయసింధూరము.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| అయరాపొడి శుద్ధిజేసినది | పలం ౫ | | కాంతం | పలం |
| పాదరసం | ,, | ౧ | తాళకం | ,, |
| నెల్లికాయగంధకం | ,, | ౧ | వలాందయింగ్లీకం | ,, |

ఇవి కల్వములోవుంచి దొండాకురసముతో నాలుగుఝాములుమ ర్దనజేసి బిళ్ళజేసి ప్రమిదెలోవుంచి సీలమన్నుజేసి నూరుపిడకలతో పు ... యెత్తుకొని గుంటగలగరాకు రసముతో నాలుగుఝాములు నీరుగ చ్చురసముతో నాలుగుఝాములు యీ రసములతో మర్దించి పుటంబె ది. ఒక్కొక రసముతోమర్దించిన వొక్కొక పుటం సింధూరించును. కెంపులి కారము గలిగియుండును.

ప్రమిదెలోవుంచి పైన ప్రమిదెమూసి సీలమన్ను జేసి గజపుఠంబెట్టి స్వాంగశీతలమైన తర్వాత యెత్తుకొని కల్వములోవుంచి చిత్రమూలకషాయాన రెండుదినములు మర్దించి మినుపగింజల ప్రమాణం మాత్రలు జేసి డబ్బియందు భద్రపరచి.

| | | |
|---|---|---|
| యింగువ | శొంఠి | పిప్పళ్ళు |
| మిర్యాలు | కర్పూరం | |

సమంకూర్చి యిందులో వొకమాత్ర యిచ్చినట్టులైతే మహాసన్నిపాతం, వాయువులుతీరును, అనుపానము లెరిగి యిచ్చినట్టులయితే క్షయలు, శ్వాసకాసలు, పాండువలు, మేహజ్వరములు, గుల్మరోగము, బల్లలు మొదలైనరోగములు తీరును.

ఈ ఔషధములు వుపయోగపరచిన యెడల చక్కగా గురిగుణము లెరిగి ఆయా రోగమునకు తగిన ఔషధమున్ను చిన్న వయస్సుగలవారికి పెద్దవయస్సుగలవారికి బలవంతులకు దుర్బలులకు యెంతెంత ప్రమాణము వాడవలెనో అంతంత ప్రమాణము తెలుసుకొని వాడవలెను. ఎవరెవరికి యేయేపత్యములు పెట్టవలెనో యెరిగి పత్యములు చెప్పవలెను. ఇట్లని వైద్యశాస్త్రపద్ధతి.

సకల మేహములకున్ను కుఠారం.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| రసభస్మం | పలం | ౧ | నాభి | పలం | ౧ |
| [illegible]కభస్మం | ,, | ౧ | పగడపట్టభస్మం | ,, | ౧ |
| [illegible]కభస్మం | ,, | ౧ | ముత్యపుచిప్పలభస్మం | ,, | ౧ |
| [illegible]గారభస్మం | ,, | ౧ | పటికారభస్మం | ,, | ౧ |
| [illegible]భస్మం | ,, | ౧ | | | |

వీటిని కల్వమందువుంచి కలిబందరసముతో వొకదినంమర్దన, నిమ్మరసముతో వకదినంమర్దించి బిళ్ళ జేసి ౨ దినములు యెండలోబెట్టి యెండనిచ్చి మంచిపరపుచట్లఘట్టి చట్లగాతీసుకవచ్చి అడుగుచట్టిలో తీసివేసిన కలబందమట్టల తునకలుపరచి దీనిపైన బిళ్ళబెట్టి బి[illegible]న కలుబందతునకలుపరచి పైనచట్టి సందులేకుండామూసి ఘట్టిగా [illegible]మన్నుతో గుడ్డలు పన్నెండు సీలమన్నులుజేసి యెండబెట్టి బాగా

యెండినతర్వాత పొయ్యిమీదబెట్టి బీరకట్టెలతో దీపాగ్నిగా గాఢా- గాఢాగ్నిగా ౮ ఝాములు మంటవేసి వొకదినం చల్లారనిచ్చి సీలమన్ను తీసివేసి అందులోవున్న యౌషధమును యెత్తుకొని కల్వములోవుంచి,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| కుందనపురేకు | వరహాయెత్తు | ౧। | కస్తూరి | వరహాయెత్తు | ^ |
| ముత్యములు | ,, | ౧। | రుద్రాక్షు | ,, | |
| పగడములు | ,, | ౧। | అక్కులకట్టె | ,, | |
| పచ్చకర్పూరం | ,, | ౧। | సరిగెవెండి | ,, | |

ఇవి కల్వములోవుంచి పొడిగానూరుకొని పైన మందును యిందులోకలుపుకొని చనుబాలులో నాలుగుఝాములు మర్దన, నల్లతుళసి ఆకు రసములో నాలుగుజాములు మర్దన, దానిమ్మపండ్లరసములో నాలు ఝాములు మర్దనజేసి కజలికుప్పెలుగాగట్టి సాంబ్రాణిపొగవేసి దేవి జ, భైరవిపూజ, వినాయకమూర్తిపూజలుజేసి శక్తికొలది అన్నదాన జేసి అర్ధగురిగింజప్రమాణం తేనెలోగాని చనుబాలలోగాని యిచ్చినా యితే జన్ని, దోషములు, జ్వరములు మానును.

వాకుడు చూర్ణములోగాని, వాకుడులేహ్యముగాని యీ యౌ ధం పుచ్చుకొంటే మేహక్షయలు, రక్తక్షయలు, శ్వాసకాసలు, వుబ్బ ములు, కఫవాతరోగములు హరించును.

అశ్వగంధిలేహ్యములోగాని, అశ్వగంధిచూర్ణములోగాని పైనౌ షధము మిశ్రమముచేసి పుచ్చుకొంటే ఆస్తిగతజ్వరములు, శల్యగతజ్వర ములు, పురాణజ్వరములు మానును. తేనెలోపుచ్చుకొనేది.

దేహతత్వము గుర్తెరిగి అనుపానములు గుర్తెరిగి కషాయములం యిస్తే ౬౪ జ్వరాలు మానును.

కాలుమండలం, అరమండలం, వొకమండలం, యీప్రకారము గబలముకొద్ది యౌషధముసేవించితే సకలరోగములున్ను హరించును. ఇందుకు రోగములు గుర్తెరిగి పత్యములు బెట్టవలయును.

చక్కెర, అడ్డసరపు ఆకురసమునగాని లేక తమాలపత్రందా న్ని యేలకులు అగరుచందనము వీటిని చూర్ణములోసేవించితే. తుష్టి పుష్టికామోద్దీపనము గలుగజేయును.

మరిన్ని.

శెంఖపుష్పరసముతో పుచ్చుకొంటే వాంతులుమానును.

గంధపుచెక్క కషాయములో చక్కెరకల్పుకొని సేవించినరక్తపిత్తముమానును

మానిపసుపు చూర్ణము, తేనె,చక్కెరకలుపుకొని సేవించిన మేహారోగములు, ప్రమేహములు మానును,

పిల్లపీచరరసమున చక్కెర జేర్చి తేనె జేర్చి పుచ్చుకొంటె ఆమ్లపిత్తమునివర్తించును.

మఱిన్ని.

మిర్యాలు చూర్ణములో చక్కెరమిశ్రమముగా పుచ్చుకుంటే అజీర్ణములు, మాంధ్యములు, మేహవాయువులు మానును.

నిత్యమున్ను చనుబాలులో సేవించిన నేనుగకుకలిగిన బలముగలును ఎఱ్ఱగుమ్మడికాయ నీరుతో పుచ్చుకొంటే ప్రదేహాశఘలు మానును. ఈ దివ్యౌషధము వలన అనేకరోగములు హరించును.

తాళకభస్మము.

తాళకం పలం-౧

చానికెల్లోనుంచి పొయ్యిమీద బెట్టివేపాకుదంచి రసంతీసి ౮ ఝాములుచు రుకిచ్చేది.

తర్వాత.

నిమ్మపండ్లరసముతో మర్దించి బిళ్ల జేసి యెండలో బెట్టియెండినతరువాత పిడిదెలో నుంచిసీలమన్ను జేసిపుటంవేసి యెత్తుకొని వేపాకునూరిచ మిచ్చియెండ బెట్టిసీలమన్ను జేసి ౬ పిడకలపుటంవేసేది. భస్మమౌ ఈ భస్మం సకలమందులకు నుపయోగించుకొనేది.

వంగసున్నము.

నల్లసీసం పలం ౧. పాదరసం పలం ౧.

ఇవి రెండుచున్న ద్వంది౦చు కొనికల్వము పొడిజేసి దీనిలో లయి దుమార్లుకాచిన పెట్లుప్పు రెండు పలాలుపైన దానిలో వేసినిమ్మపండ్ల ముతో నాలుగుజాములు మర్దన జేసిబిళ్ళ జేసి యెండలో బెట్టేది. బాగా ణీల్ అని శబ్దించేవరకు యెండనిచ్చి చిన్న పిడకలో యీబిళ్ల వుంచి మూత సందు లేకుండా అమర్చి ఘనమైన సీలమన్ను జేసి యెండించి రాపి తో పుఠం వేసేది. సున్నమౌను, శివశక్తి పూజ, భైరవపూజ, గణ పూజ జేసేది.

ఆపల,

తురుసుగడ్డ     వరహాయెత్తు ౧

ఈసున్నము 3 వరహాలయెత్తు చిన్న పీంగాణిలో వుంచినోటి అ... ముబోసి మర్ది౦చితురుసుగడ్డకు కవచమిచ్చి పీంగాణిలో బెట్టితీ ద్రవమైనమె డలో మూడు దినములు యెండబెట్టి సీలమన్ను జేసిపరాశక్తిని ధ్యాని౦ వొకపిడక పుఠంవేసేది, ఈతురుసు సున్నమౌను.

ఈసున్నము రసబద్ధకముజేయును, యీసున్నమునలన ౯౮ సరు లున్ను సున్నమౌను, సరుకులన్ని కట్టును.

తాళక సి౦ధూరము.

తాళకం . పలం ౧

చానికెలో బెట్టి పొయ్యిమీదవుంచి దీపాగ్నిగా మంట వేస్తూ కడపాకు రసముతో నాలుగు ఝాములుచురుకిచ్చి,

తర్వాత,

ఈమూలికె నూరిపైనతాళ కానికికవచమిచ్చి సీలమన్ను కొద్ది తగిలేటట్టు పుఠంవేసేది. ఈప్రకారంమూడు మార్లులఘుపుఠములు

తర్వాత,

పలచటి పెంకులో యిటికెరాయి పొడిబోసి దానిపైన తాళ ట్టిపైనపసురుబోసి పైనయిటికెపొడిబోసి పైనపెంకుమూసి సీలమన్ను యెండలో బెట్టి ౫ పిడకలతో పుఠంవేసేది. సి౦ధూరించును.

ఈ సింధూరము బియ్యపుగింజప్రమాణం తేనెలోపుచ్చుకొంటే మేహతుయలు, ఉబ్బసములు, కఫజ్వరములు, రక్తకోశము, మేహవ్రణములు, మేహజ్వరములు మేహవాయువులు మొదలైనవి తీరును.

అనుపానలేహ్యములు చూర్ణములలో యిచ్చేది. రోగబలాబలము గుర్తెరిగి పత్యము బెట్టవలయును.

ఉక్కు భస్మం.

ఉక్కుపొడి పలం ౫

తెల్లటిపింగాణిలో వుంచి పింగాణినిండుగా తెల్లజిల్లేడి పాలుబోసి యిరువై దినములు యెండలో బెట్టేది. తెల్లపూచినున్న మాను. యీసున్నాని సకలప్రయోగములకునున్ను వాడుకునేది.

గంధకదీక్షు.

పాదరసం పలం ౬ నెల్లికాయగంధకం పలం ౧౨

గంధకాన్ని కరిగించి రసాన్ని ద్రావించుకొనేది బాగువలెనుండును రెండుపలాలు చిత్రమూలం పట్టపొడిజేసి చట్టిలోబోసి బాగ్గువలెవుండె రసగంధకాన్ని పైనవుంచి తిరుగా దీనిపైన చిత్రమూలంపొడిబోసి మంట వేసేది. ఈప్రకారం పదిమార్లు మంటవేసేది.

ఈపదిదీక్షులు చేసినతర్వాత ౧౦ ఫలాలు రసం కల్వములోవుంచి క్షుజేసినమందు వాకపలిమెడు కల్వములోవేసి వెట్రి అత్తిపాలుబోసి మర్దించి బిళ్ళజేసి ప్రమిదెలోవుంచి సీలమట్టిజేసి శివపూజ, కాళిపూజజేసి కటిన్నరపిడక పుటంవేసి ఎత్తుకొనేది. యీగంధకదీక్షును సకలౌషధలకు సాంగోపాంగమెరిగి వుపయోగపరచుకొనేది.

కల్లుప్పుభస్మం పలం ౫

పింగాణిలో వేసి మునగాకురసం పావుసేరు, చనుబాలు పావుసేరు రెండున్ను వుప్పులోబోసి యెండలోబెట్టేది. చుండినతర్వాత ఆళాకుపాలుతో కల్వములోవేసి మర్దించి బిళ్ళజేసి పెంకులోబెట్టి సందుండా పైమూతమూసి సీలమన్ను జేసి యెండబెట్టి కుక్కుటపుటం

బెట్టేది. భస్మమౌను యీభస్మ మన్ని పనులకు నుపయోగించుకొనేది.

తురుసుగురుసున్నం.

తురుసు పల ౪

తేనెలో వొకదినం నానవేసి కడిగి యెండనిచ్చి.

సూరత్తుకర్పూరం వరహాయెత్తు ౧ తేనెగాలు వరహాయెత్తు ౧
పునుగు పెద్దగూకయెత్తు ౧ సవ్వీరం ,,

నాలుగు సరుకులు చనుబాలులోమర్దించి పైనతురుసుగడ్డకు కల్పనిచ్చి బాగాయెండనిచ్చి పాతచింతపండును, విత్తనములు పీనెలు లేకు వొకచిన్నదుత్తలోవేసి చిన్నవాండ్లమూత్రముబోసి బాగా చండిపొట్టుకాచుకొని చండినతర్వాత తురిసుగడ్డను అందులోనుంచి పైమమూసి సీలమన్ను ఘట్టిగాజేసి యెండనిచ్చి భైరవపూజ దేవిపూజ ౭ పిడకలతో పుటంవేసేది. కసుంగార సున్నమౌను.

పగడభస్మము.

పగడములు పలుకులుగాజేసి పుల్లటిపెరుగులో వొకదినం నానిచ్చి మరుసటిదినం కడిగివేసి యెండబెట్టి ఒకచట్టిలో వాకుడుసమూనలియగొట్టి చట్టిలో సగంబోసి దీనిపైన పగడముల తునకలుబోసి పై వాకుడు వేసి సీలమట్టిజేసి మూరెడుపుటంబెట్టేది. భస్మమగును.

ఈ భస్మము నేతిలోగాని, తేనెలోగాని పుచ్చుకొంటె దగ్గు మానును.

వాకుడు చూర్ణములోపుచ్చుకొంటె మేహదగ్గులు మానును. శిశపత్రి చూర్ణములో పుచ్చుకొంటే వుష్ణములుహరించును. ఖండాది చూర్ణములో పుచ్చుకొంటే వాంతులు, కడుపులోమంటలు, పిత్తవాతులు మానును. ఇందుకు యిచ్చాపత్యము.

గరుడగంధకభస్మము.

గంధకాన్నికల్వమందుంచి నుష్టుపాకురసములోమర్దించి బిళ్ళచేసి పమిడెలోవుంచి ఘట్టిగా సీలమన్నుజేసి రెండుపిడకలతో పుటంవేసి భస్మమగును.

మరిన్ని.

వస్త్రముక్కు ఆకురసముతో మర్దించిపుటంవేయ నుభస్మమగును

ఇంగిలీక పతగం.

ఒకపలం యింగ్లీకముచాని కేలో బెట్టివొకవీసె మెట్టిగెడ్డలను దంచి రసంతీసుకొని వొకపలంసాంబ్రాణిపొడి జేసిమెట్టగెడ్డల రసములో కలిపి చానికెను పొయ్యిమీదనుంచి సెమ్మతిగాని జానముగా చురుకిచ్చేది.

ఆవల.

ఒకచిన్నమట్టిలో యిటికెరాయి పొడిబోసి అందుమీద వుప్పుబోసిదానిమీద యింగ్లీకముపలుకులు వేసివుప్పుమీదవుంచి పైనమూతమూసి ఘట్టిగా సీలమట్టిజేసి పొయ్యిమీద బెట్టినాలుగు ఝామములుకమలాగ్నిగామంట వేసేది.

పైనమూతయందు పరంగించి యుంచును. అనుపానములలో యిచ్చినట్టులైతే జన్ని జ్వరములు, మేహశల్లులు మేహవ్రణములు, భగుధరములు, యీటీలు మొదలైన రోగములు హరించును, ఇచ్ఛాపత్యము.

తామ్ర భస్మము.

తామ్రంచింతాకు పలచనగా రేకులు గాగొట్ట పొగాకు సమూదంచి రసంతీసి రేకులనుకాచికాచి యిందులో ముంచి ముంచి వొకపం తామ్ర రేకులకు ఆరుసేర్లుపొగాకు రసంవొకదుత్తలో బోసిపైన రేకును మర్దించిపొయ్యిమీద వుంచి మంటవేసేది, రసముతో చుండిన తర్వాత యెత్తుకొని వామిటి వేళ్ళపట్టకాటు కవలెనూరి గొప్ప వెలగ కాయంత ...ద్దచేసి యీముద్దను మూసగా జేసి తామ్ర రేకులను వుంచి కొంచము తురుసుపొడివేసి మూసమూతమూసి సీలమట్టి గట్టిగాజేసి యేడుపిడకలో పుటంవేసేది భస్మమగును. సిద్ధము.

వెండిభస్మము.

వెండిని పలచని రేకులుగాకొట్టించి పొగడ పూలరసములో వెండి

రేకులను కొలిమి నిప్పులోకాచి యిరువైయొక్కసారి పొగడపూల రస
ములోవేసేది వెట్టయౌను.

తర్వాత,

హేమామాక్షికమును యింగిలీకమును చేర్చినిమ్మ పులుసుతో మర్ది
వెండి రేకులకు పట్టించి పలచగా వుండే ప్రమిదిలోవుంచి సీలమన్ను జేసి
లుబై పిడకలతో పుటంవేసేది, చల్లారినతర్వాత తిరుగాపై నమందును ప
సి యిరువైఅయిదు పిడకలతో పుటంబెట్టేది, భస్మమగును.

ఈవెండి భస్మమును అర్ధగురిగింజ యెత్తుసున్నములో, నెయ్యిలో
ని పుచ్చుకొంటె, ప్రమేహములు, శల్ది మేహములు, వృష్ణవాయువులు,
హుమూత్రములు మానును.

తేనెతోపుచ్చుకొంటె మేహవాయువులు, హరించును, లేహ్య
లుచేసిపుచ్చుకుంటె యింకాఅనేక రోగములుమానును.

స్వర్ణభస్మము,

స్వర్ణపు రేకులనుకాతి రాయినినిమ్మపులుసు తోమర్దించి
పురేకుల కుపట్టించి కాచేది, ఈప్రకారం ౭మార్లు పట్టించి కాచితేను
వెట్టయౌను.

ఈరేకును మెత్తగావుండే ముండ్లతోటకూర నూరియీముద్దలో
ర్ణరేకులనుకవచమిచ్చిఎండనిచ్చిసీలమన్ను జేసిగజపుటంవేసేదిభస్మమగు

అన్నభేది సింధూరము,

అన్నభేదిని కల్వమందుంచి నిమ్మపులుసులో రెండుఝాములు
నజేసిబిళ్ళ జేసియెండబెట్టి ప్రమిదెమూసి సీలమన్ను జేసియెండనిచ్చి 3
డకలతోపుటంవేసేది, తర్వాత దొండాకు పసురుతో వొకఝాము మర్ది
యెండ బెట్టి యీబిళ్ళను ప్రమిదెలో వుంచి సీలమన్నులిచ్చి ౨౦పిడకల
తోపుటంవేసేది, సింధూరించును.

ఈసింధూరమునుగురిగింజప్రమాణము అనుపానములయందుపు
కొంటజ్వరములువాయువులనపహరించునుపాండువులనువాపునుహరించు.

### పాలతుత్తభస్మము.

ఒకపలం పాలతుత్తమును కల్వములోవుంచి రుద్రజడ ఆకుపసరు మర్దించి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి ప్రమిదెలో బెట్టి సీలమన్ను జేసి అయిదు కలతో పుటంవేసేది, భస్మమౌను.

### కదళీఫలభస్మము.

ఒకచిన్నదుత్తలో అరటిపండ్ల ముక్కలనువేసి నల్లేరురసముబోసి జేసి గుంటలోవుంచి మూడుపుటం వేసేది.

### రాతినారభస్మము.

రాతినార పలం ౧

కల్వములోవుంచి తెల్లబూడిద ఆకురసముతో రెండుఝాములు మర్దించి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి ప్రమిదెలోవుంచి సీలమట్టిజేసి పుటంవేసేది ఈప్రకారము మూడుపుటాలుబెట్టేది, భస్మీకరించును.

ఈభస్మము చలవమిర్యాలు చూర్ణముచేసి పటికచక్కెరకల్పుకొని అందులో రాతినారభస్మము మిళితముచేసుకొని పుచ్చుకుంటే నీరుచురుకు, నీరుకట్టుప్రమేహము, ఉష్ణములుతీరును.

### ఉక్కుభస్మము.

ఉక్కుఆకురాయిని పొడిగారాచుకొని తెల్లపింగాణిలోవుంచి పుల్ల నిమ్మపండ్లరసముబోసి యెండలోవుంచేది మూడుదినములు యెండ బెట్టితే భస్మమవును.

### తాళకభస్మము.

శుద్ధిజేసినత్రిఫలతాళకాన్ని కల్వములోవేసి మర్రిపాలుతో మర్దించి ఎర్రజముడుపాలుతో మర్దన, మెలితిరిగిన బొంతజముడుపాలుతోమర్దించి తెల్లజిల్లేడిపాలుతోమర్దించి బిళ్ళజేసియెండబెట్టి కొత్తచట్టిలో రావి చెక్కబూడిదె నాలుగువేళ్ళమందముగాపరచి దీనిమీదతాళకంబిళ్ళను ఉంచిపైన రావిచక్కబూడిదనుబోసిపైన చట్టిమూసి సీలమట్టీగాచేసి పొయ్యిమీదవుంచి నాలుగుఝాములు మంటవేసిచల్లారిన తర్వాతయెత్తుకొని భస్మమవును.

ఈభస్మముశూలల, గ్రంథులు, జ్వరములు, క్షయదగ్గు, వుబ్బస-లు మొదలైన నాటికివుపయోగ పరచుకొనేది.

శంకుపాషాణభస్మము.

శుద్ధిజేసినశంకుపాషాణం పలం ౪ కోడిగుడ్ల పెంకులు పలం

ఇవిరెండున్ను కల్వములో వుంచిజిల్లేడికాయలలోపప్పుతీసి దంచి-ము తీసుకొనియీరసము విడిచి౬ఝాములు మర్దనజేసిబిళ్ళజేసి యెండబెట్టి పలచగా వుండేచిన్న ప్రమిదెలోబెట్టిపైన ప్రమిదెమూసి సీలమన్ను-సిలఘు పుటంవేసేది, భస్మమవును.

ఈభస్మం బియ్యపుగింజప్రమాణం జిలకరచూర్ణము, తేనె వీటి-అనుపానముగా పుచ్చుకుంటె చలిజ్వరములు, వరసజ్వరములుతీరును.

ఇందుకుపత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | వంకాయ | మునగకాయ |
| కొయ్యతోటకూర | తియ్యచారు | అన్నం |

పులుసుపోగాకుకూడదు.

నాగభస్మము.

శుద్ధిజేసిననాగం. పలం ౧

చిన్నబిళ్ళగాతట్టి మెత్రఅపల్లేరు నూరికవచమిచ్చి యిరువైపిడకల పుటంబెట్టేది, యీప్రకారంమూడు మార్లుకవచమిచ్చి మూడుపుటా-లేసేది, భస్మమవును, నెయ్యి, తేనెలోపుచ్చుకొంటెమేహాల, గంధి, మూత్రము, మూలరోగము యివితీరును, ఇచ్చాపత్యను.

నాగసింధూరం.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| నాగం | పలం | ౧ | వంగం | పలం | |
| పాదరసం | ,, | ౧ | తాళకం | ,, | |

పాదరసంకల్వములోబెట్టినాగం, వంగంయీరెండింటినికరిగించి రసములోబోసేదివెట్టయనాను, వెంబడిగానేతాళకంవేసికాటుకవలెను

-ంతాటికల్లుబోసి నాలుగుఝాములుమర్దించి, గుంటగలగరాకు రసము నాలుగుఝాములు మర్దించి, బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి ప్రమిదెలోవుంచి మట్టి ఘట్టిగాజేసి పదిపిడకలతో పుఠంవేసేది.

## కఫరి భస్మము.

కఫరి పలం ౧

కల్వములోవుంచి గాడిదె కడపఆకురసమువిడిచి మర్దించి బిళ్ళతట్టి -గాయెండబెట్టి పైసమూలికెను క్రిందుపైనపరచి సీలమట్టిజేసి ౨౦ పిడ పుఠంబెట్టేది, భస్మమౌను.

## తురుసు భస్మము.

సన్నపల్లేరువేళ్ళు కాటుకవలెనూరి మూసగాజేసి తురుసుకు కవచ -చి సీలమట్టిజేసి లఘుపుఠంవేసేది.

ఈప్రకారం లఘుపుఠములు మూడుపుఠములు వేసినతర్వాత -స్తకోని బలంగాకవచముజేసి నాలుగోపుఠం పెద్దపుఠముగావేసేది, -స్మమౌను.

## తురుసుభస్మము.

తురుసు పలం ౧

తెల్లపూలుపూచే తెల్లటికాయలుకాచే వాకుడుచెట్టు సమూలం రసంతీసుకొని పాపశేరురసముపోసి మర్దించి మైనపక్వానబిళ్ళజేసి -ాడుదినములుమొకలో బెట్టి యెండినతర్వాత ప్రమిదెలోవుంచి పైన -మిదెమూసి ఘట్టిగా సీలమట్టిజేసి మూడున్నరపిడకలతో పుఠంవేసేది. -ాజ, దేవిపూజజేసేది.

## నల్లసీసభస్మము.

నల్లసీసము పలం ౨౪

కరిగించి కలబందరసములోపోసేది, యీప్రకారం ౧౧ మార్లుకరి పోసితే శుద్ధియగును, వెట్టమౌను.

తర్వాత.

కరిగించి కాలుపలం శుద్ధరసము వేసితే వెట్టగానను కల్వమందుం కలబందరసము విడిచి మర్దించి బిళ్ళ జేసి యెండించి ప్రమిదెలో వుంచి సీ మన్ను జేసి యెండబెట్టి ౨౫ లేక ౭౫ పిడకలతో పురంబెట్టేది.

ఈప్రకారం ౮ పురములు వేసితే భస్మీకరించును.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

సుక్లమేహం, తెల్లకుష్టువు, అనగా శ్వేతకుష్టువు, ఇవితీరును. ఇందుకు ఇచ్ఛాపత్యము.

నల్లవంగ భస్మము.

నల్లసీసము పలం ౧౦

పైనచెప్పినప్రకారము బాగుగాసుద్ధులుచేసి ఘట్టిచట్టిలోవేసి గించి అటికెమామిడి సమూలం వేసి యెనిమిదిఝాములు బాగా మర్దిం రుద్దేది.

ఈప్రకారము యెనిమిది ఝాములు యీఅటికెమామిడిసమూల అప్పటప్పటికి వంగంమీద వేస్తూ రుద్దుతూకలియబెట్టుతూ వచ్చేది. భ కరించును.

నాగభస్మము.

నవాచ్చారం సేరు

మెలితిరిగివుండే బొంతజెముడు పాలుబోసి ౮ ఝాములుమర్ది యెండబెట్టి తిరుగా బొంతజముడుపాలుబోసి మర్దించేది.

ప్రతితడవకు ౮ ఝాములుమర్దన యీప్రకారం యెనిమిదిమా మర్దించి గుంటతైలముగాదించుకొని నాగాన్నికరిగించి ౧౧ మార్లుబో నాగం శుద్ధియగున.

ఆవల.

ఏదోషములు లేకుండాకట్టును, కట్టిననాగాన్ని భస్మప్రకరణా చేసుకొనేది. ఔషధములకు వుపయోగించుకొనేది.

తెల్లతగర భస్మము.

తెల్లతగరం పలం ౧౦

కరిగించి యిప్పసారాలో మోదుగసార్లు బోసేది. పుల్లటిపెరుగులో మార్లుసుద్ధి. పచ్చటిపూలు పూచే బొద్ది ఆకురసములో ౭ మార్లుయిటా కారం శుద్ధిజేసి చింతాకు దళసముగా రేకుజేసి యెఱ్ఱగన్నేరు వేళ్ళపట్ట కవిసె కాటుకవలె మర్దించి కవచమిచ్చి పుటం వేసేది, భస్మీకరించును.

ఈభస్మం నెయ్యి. వెన్నపాటిలో పుచ్చుకుంటే మూలరోగములు, —లగ్రహణులు, మూలాతిసారములు, హరించును.

అనుపాన లేహ్యములు, చూర్ణములు, ఘృతములు, ఆముదములు, యిట్టి అనుపానముల విశేషములలో పుచ్చుకుంటే మేహరోగములు, బహు—త్రములు మధుమేహములు, కాంక్ష, అజీర్ణమాంధ్యములు తీరును.

శ్వేతనాగ భస్మము.

నేరేడుచెట్టు వేళ్ళపట్టనూరి ఉంకాయంత ముద్దజేసి తగరము రెండు —లు రేకుగాతట్టి పైనబట్టకవచమిచ్చి గజపుటం వేసేది, యీప్రకారం —డుపుటాలు వేసేది భస్మీకరించును.

అనుపానములు గూర్చి ఆయా వ్యాధులకు యేయే అనుపానము ఆయా అనుపానములతో యిచ్చేది.

వంగభస్మము.

శుద్ధిజేసిన వంగమును తెల్లబోదలరం మర్ధించి కవచమిచ్చి గజపు —స్మమౌను.

ఈభస్మంబియ్యపుగింజప్రమాణం పుచ్చుకుంటే చెల్దిమేహం, మధు బహుమూత్రం, మేహవాతం, మూలరోగం. భగరంద్రం, యిట్టి లుమానును తగిన పత్యము యెరిగి వుండవలెను.

శుక్రపుష్ప ఘృతము.

మునగపూలు పలం ౧౦౦

ఇరువైపళ్ళ జలములోవేసి అష్టభాగముగా కాచి యిందులోర డుసేర్లు ఆవునెయ్యిబోసి.

ఇందులో.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| లవంగపట్ట | పలం | ౧ | చల్వామిర్యాలు | పలం | [illegible] |
| తెల్లగలిజేరువేర్లు | ,, | ౧ | వులిమిగివేరుపట్ట | ,, | [illegible] |

ఇవి ఆవుపాలుతో నూరి పయిన నెయ్యిలోవేసి కాంచి వడియగ కొనిపూటకు పోకప్రమాణం రెండుపూటలున్ను మండలం దినములు చ్చుకొనేది, చీనాచక్కెరతో అనుమానముగా పుచ్చుకొనేది.

మేహావ్రాష్ణములు, సీరుచురుకులు, నోటిపుండు యివిశాంతిపడు ఇచ్చాపత్యము.

చందనాది ఘృతము.

శ్రీగంధపుచెక్క పలం ౮౦

నలియకొట్టి కుండలోవేసి యిరువై శేర్లు మంచిజలంబోసి అష్టభా ముగా కాచుకొని.

| | | | |
|---|---|---|---|
| పొన్నగంటి ఆకురసం | పడి ౧ | శొంఠి | పలం |
| కాచాకురసం | ,, ౧ | జాజికాయ | ,, |
| బిల్వాం ఆకురసం | ,, ౧ | లవంగచక్క | ,, |
| పైడితంగేడిపూలరసం | ,, ౧ | యాలకులు | ,, |
| చల్వామిర్యాలు | పలం ౧ | | |

ఈరసములన్ని పయిన కషాయముబోసి వకపడి ఆవునెయ్యి దులోబోసి పయినదినుసులు చూర్నముజేసి అందులోవేసి చీనాకలక పదిపలాలు పొడిజేశివేశి ఘృత పాకముగా కాచి దించుకొని పూట టింటికి గచ్చకాయ ప్రమాణాం రేపు మాపు రెండుపూటలున్ను అర్ధమం డలం పుచ్చుకుంటె.

మేహస్రవణములు, ప్రమేహములు, నోటిపుండు, తెలుపు రోగము, కాళ్ళుచేతులు మంటలు, నాభిపుండు, నీరుచురుకులు, అంగదాహలు మొదలయినవి మానును, ఇందుకు పత్యములేదు, ఇచ్ఛాపత్యము.

సకల పిత్తములు పిత్తవాయువులకు చూర్ణము.

| | | |
|---|---|---|
| యేలకులు | శొంఠి | గసగసాలు |
| చల్వమిర్యాలు | సన్నపిప్పళ్ళు | సన్నలవంగచెక్క |
| ద్రాక్షపండు | మిర్యాలు | ఖర్జూరపుకాయ |
| నెల్లికాయ | ధనియాలు | తాడికాయలు |
| లకర | అతిమధురం | రేలచెక్క |

ఇది వినుసు ౧-కి పలం । లెక్క

శ్రీగంధపుచెక్క-పొడి పలం ౭

ఇవి అన్ని చూర్ణించి యింమరు సమం చీనాచక్కెర కల్పుకొని రొకటింటికి అరతులం చూర్ణము పుచ్చుకొనేది.

పిత్తవాయువులు, కడుపులోమంట, యెక్కిళ్ళు, వాంతి యివి మా ఇచ్ఛాపత్యము.

బల్లలు గుల్మములకు కళింగాది వుప్పు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| యేటపుచ్చకాయలరసం | సేరు | ౧ | గూటివుప్పు | సేరు | ౪ |
| ఘుప్పు | పలం | । | వెలిగారం | పలం | । |
| జుప్పు | ,, | । | కాంతం | ,, | । |
| ప్పు | ,, | । | పాదరసం | ,, | । |
| ఘటివుప్పు | ,, | । | గంధకం | ,, | । |
| నీరుప్పు | ,, | । | జిలకర | వరహాయెత్తు | । |

జేపిపాళం వరహాయెత్తు ౨

ఇవి అన్ని చూర్ణించి యొకచట్టిలోబోసి. పయిన పుచ్చకాయల ముపోసిపుల్లటి యెనుము పెరుగూక పావు సేరుబోసిపొయ్యిమీద బెట్టి ... మంటవేసి పాకముగా వండి దించుకొని పూటకు దమ్మిడియెత్తు వుప్పు, టిబెల్లములోగాని, మంచిబెల్లములోగాని మర్దించి వుండజేసి మ్రింగిపో ఈ ప్రకారము యెనిమిదిదినములు పుచ్చుకుంటే.

కడుపులో బల్లలు, నీరుబల్లలు, మాంస బల్లలు, వుదర బల్లలు, మహోదరములు, నీరుకట్టు, శూలలు, రొమ్మునొప్పి, సూతికా వాయు మొదలయినవి తీరును.

అండవాతములు, కాళ్ళు చేతులు, వాపుతీరును, యిచ్చాపత్య హాతవస్తువులు కూడదు.

పీర జయనీరు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పెట్లుప్పు | పలం | ౧౦ | ముత్యపుచిప్పలసున్నము | పలం | ౧ |
| సజ్జీరము | ,, | ౧౦ | తాళకము | | ,, |
| నెల్లికాయగంధకం | ,, | ౧౦ | పూనీరుసున్నము | వరహాయెత్తు | |

ఇవి అన్ని పొడిజేసి వకపెద్ద దుత్తలోవేసి ౧౨ పళ్లు నీళ్లుబోసి యిన బానమూసి సీలజేసి నాలుగు ఝూములు మంటవేసి ద్రావకము చుకొనేది. యీ జయనీరువలన సమస్త సరుకులు సున్నమౌను; సరుకు న్ని కట్టును యీజయనీరులో తురుసును ముంచిముంచి పది దినములు నా డలోబెట్టి తెల్లగంటెనవేళ్లనూరి తురుసుకుకవచమిచ్చి సీలమన్ను జేసి డబెట్టి 3 పిడకలతో పుటంవేసేది, సున్నమౌను.

ఈ జయనీరులో యింగిలీకము, తాళకము, శంకుపాషాణము, రము, గంధకము, మొదలయిన అరువదినాలుగు సరుకులున్ను యెండలో బెట్టిన సరుకులన్ని కట్టును, సున్నమౌను.

తురిసుసున్నము వరహాయెత్తు ౧

కలబందపాలులోవేసి వకపలం యింగిలీకం చానికెలోబెట్టి దీపా మంటగావేస్తూ నాలుగు ఝూములు చురుకిచ్చిన యింగ్లీకముకట్టిమైన

యీమైనం పెసలగింజ ప్రమాణము తేనెలో పుచ్చుకొంటే, జన్నిజ్వరములు, వాయువులు, వాతములు హరించును,

అరమండలం, కాలుమండలంగాని, మండలం దినములుగాని పుచ్చుట మేహవ్రణములు, మేహవాయువులు, కరిమేహములు, మేహపిత్తలు, గుల్మరోగములు, శూలలు, ప్రమేహములు మొదలైన రోగములు హరించి దేహారోగ్యము గలిగి దేహకాంతి గలుగును.

ఇందుకుపత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| అరటిపువ్వు | లేతబెండకాయ | వంకాయపిందెలు |
| మేకమాంసం | కాచివరుగులు | పుష్టివరుగులు |
| ఆవుపాలు | ఆవుమజ్జిగ | నెల్లికాయపులుసు |
| యెండుచింతాకుపులుసు | పొన్నగంటికూర | కలగూర |
| నెయ్యి. | | |

ఇవి అనుకూలములు పులుసుపోగాకు కూడదు.

ఇంగిలీక కట్టు.

మనశిల పలం ౧

ఈమనశిల కల్వములోవుంచి నిమ్మపండ్లరసముతో మర్దించి రెయికపచెరుసును కవచమిచ్చి మూడుసీలమట్టిజేసి యెండనిచ్చి కుంపటిలోబొగ్గులనుజేసియా నిప్పులపైన మందుబెట్టి విసనకఱ్ఱతో విసిరేది. పొగవచ్చును. పొగఅంతా పోయిన తర్వాత ఆరనిచ్చి కవచము విప్పిచూచితేను తెల్లగాయుండును, దాన్ని యెత్తుకొని పింగానిలోవుంచి తక్షణంనవజముడు పాలుబోసి మొదటిదినం కలియబెట్టి యెండలోవుంచేది. ఈరము మూడుదినములువుంచితే మైనమౌను.

ఒకపలం వలాంద యింగిలీకము చానికెలోబెట్టి పొయ్యిమీదబెట్టి మైనంచురుకిచ్చేది. అరుఘడియలు చురుకిచ్చేది. చింతకట్టెలతో దీపతె మంట వేసేది యింగిలీకం ఘనీభవించి కట్టును.

సకలమైన జ్వరవాయువులకు ప్రయోగించేది చిన్నశిశువులకు మకాడలరసముతోగాని, చనుబాలతోగాని, వావిలాకురసముతో, పులిమిరిచక్కరసముతోగాని, వోమరసముతోగాని, నల్లతులసిరసము కుక్కతోళసిరసము యీరసములు యేదైనాపొంగించి యీమా పిట్టుబెట్టిమ్మరించుకొనేది.

ఇంమిలా.

ఇంగిలీకకట్లును బియ్యపుగింజ ప్రమాణం చాది యిస్తే జ్వరమాంధ్యములు, అజీర్ణములు, పుబ్బుమాంధ్యము, అజీర్ణభేదులు, గుణములు, ముక్కుతూవుండే మాంధ్యములు శూలమాంధ్యములు లైనవిహారించి ఆరోగ్యమౌను, మూడుదినములు ఆరుపూటలు యీ రోగబలాబలము చూచుకొని ౮ పూటలు దిపపూటలు వుపయోగ పులుసులేనిపత్యముగా వుంచేది.

అన్నం తిననిబిడ్డలకు తల్లికి పత్యము వుంచవచెను.

ఈ యెూమధము పెద్దవాండ్లుకూడా పుచ్చుకొనవచ్చును. పైన నరోగములు హరించును.

సవాతౌర జయసిరు.

కాకిచిప్పలు రెండుగంపలు తెచ్చి యివతల వాటనివుంచి ఒక కుండలోబోసి పూసీరు ౧౦ పళ్ళుబోసి ౧౦ పళ్ళునీళ్ళుబోసి యీ చిప్పలను డోలాయంత్రముగాకట్టి ఆవిరివచ్చేవరకు అందులోవుంచి కొని కల్వములోవుంచి పదిహేనుపలాలు పొడిజేసి కల్వములోవు

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| దీటుజేసినకళించి | పలం | ౧ | పునుగు | వరహాయెత్తు |
| వీరం | ,, | ౧ | కుకువండు | ,, |
| వెలిగారం | ,, | ౧ | పచ్చకర్పూరం | ,, |
| తౌరం | ,, | ౧ | | |

ఇవి అన్ని సమముగాచేర్చి మర్దించి సన్నగావుండే పెంకు సీలమన్ను జేసి లఘుపుటంవేసేది, సున్నమౌను.

ఈసున్నము పింగానిలో రెండుమూరలు వెడల్పు గలిగిన గావుంచి జయసీకు దించు ళ యూజయసీకులో సకలవరుకును అటి

౦చిముంచినిప్పులో వాడ్చి తేసకల సరురులుకట్టును యిందులో సకలసరు సున్నములవునుభస్మములవును,

మహారాజ మృగాంకం.

స్వర్ణ భస్మం
రజితభస్మం
తామ్రభస్మం
రసభస్మం
గంధకభస్మం.
తాళకభస్మం
లింగభస్మం
మనశిలభస్మం
కఘరిభస్మం

ఇవిఅన్ని కల్వములో వుంచి స్వర్ణగలగర రసముతో మర్దించి బిళ్ళ ౦కరునుంచిసీలమున్న జేసి ౫ పిడకలలో పుఠం వేసేది.

ఔషధంతీసుకొని కల్వములో వుంచి దానిమ్మపూల రసముతో నా ఝామలుమర్దన, నల్లతులసిఆకు రసములో నాలుగు ఝాములుమ ౨ వరహాలమెత్తు పునుగుపూసి లేపనంచేసి లఘువుగాకవచంజేసి టన్న రపిడకపుఠం వేసేది,

చనుపాలులో మర్దించి కుప్పెలుగా జేసి యొకబియ్యపుగింజ ప్ర ము తేనెలో పుచ్చుకొంటసకల రోగములునివారించును.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| లచక్క | పలం | ౧ | సాలామిశిరి | పలం | ౧ |
| ౦ధపాలవేళ్ళ | పలం | ౧ | తుంగముస్తెలు | ,, | ౧ |
| ౦ధపుచెక్కపొడి | ,, | ౧ | | | |

ఇవిఅన్ని చూర్ణముజేసి వస్త్రకాళితముజేసి కాలుతులం చూర్ణము బియ్యపుగింజమెత్తు తేనెబోసి రేపుమాపు రెండుపూటలు పుచ్చు ఒమండల దినములలో.

కరిమేహములు, మేహవ్రణములు, అనుపాన విశేషములలో మహా ౦౦ములు హరించును.

# వ్యాస ప్రోక్త.

పన్నీరుతో నాలుగుఝాములు మర్దించి బిళ్ళ జేసి యెండనిచ్చి ఆ పిడకలతో పుటం బెట్టిచిత్రమూలకషాయం, నల్లవేళ్ళకషాయముతో మర్దినకవరహాయెత్తుకస్తూరిమిశ్రమము జేసి కుప్పినకట్టిభద్రపరచుకొనేది,

ఈమహారాజ మృగాంకుశమునకు శాస్త్రప్రసిద్ధి సకలౌషధములున్నుమిశ్రితముగా నుండేదివ్యౌషధము. యిదిమహారాజమృగాంకయీమృగాంకముఅనేక అనుపానములతో వాడుకునేది.

స్వర్ణ భూపతి.

| | |
|---|---|
| రసభస్మం | తామ్రభస్మం |
| తాళకభస్మం | గంధకభస్మం |
| శిలాభస్మం | కఫరిభస్మం |
| నాభి | ఇంగిలీకం |

ఇవి కల్వమందుంచి సుగంధపాలకషాయముతో నొకఝాము. త్రమూలరసముతో నొకఝాము, గాలిమిడివేళ్ళరసముతో నొకఝా మర్దించికుప్పెగాజేసికొని బియ్యపుగింజప్రమాణం తేనెతో పుచ్చుటే జన్నిదోషములు, జ్వరములు, మేహజ్వరములు, మేహవాయువుశూలరోగములు, గుల్మరోగములు మొదలైనవ్యాధులు, నివారణమౌరోగబలాబలముచూచుకొని మూడుదినములుఅయిదుదినములోకనాయీప్రకారముగాపుచ్చుకొనేది.

ఇందుకుపత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | లేతవంకాయలు | మునగకాయలు |
| అత్తిపిందెలు | కందగడ్డ | నెయ్యి |
| ఆవుపాలు. | | |

సూక్ష్మముగా పులుసుచేర్చుకొనేది. జ్వరం, జన్ని వాతరోగకు నెయ్యిమజ్జిగ కూడదు పొగాకు కూడదు.

సంజీవి గుళికె.

ఇవి దినుసు వొకటింటికి వరహాయెత్తు ౨,

| | | |
|---|---|---|
| శుద్ధిజేసిననాభి | వెలిగారం | మిర్యాలు |
| తాళకం | నెరివిసం | తాడికాయ |
| పాదరసం | శొంఠి | గోరోజనం |
| గంధకం | పిప్పళ్ళు | పలుకుసాంబ్రాణి, |

ఇవి దినుసు ౧-కి ౨ వరహాలు యెత్తు,

శుద్ధిజేసిన నేపాళములు ౮ వరహాలయెత్తు వీటిని కల్వములో నుంచి ...ారవల్లి ఆకురసముతో నాలుగు జాములు మర్దన, అటికమామిడి రసముతో నాలుగు జాములు మర్దన, అడ్డసరపు ఆకురసముతో నా గు ఝాములు మర్దన, బొక్కెనాకు రసముతో నాలుగు జాములు ...ర్దన, స్వర్ణగలగర రసముతో నాలుగు జాములు మర్దన, నల్లతులసిరస ...తో నాలుగు జాములు యీరసములతో మర్దించి పెసలగింజ, కంది ...ంజ ప్రమాణము మాత్రలుకట్టి తులసి ఆకువాడ్బిరసంతీసికొని ఈ రస ...లో నొకమాత్రచాది పుచ్చుకొం...టే బిడ్డలుకువచ్చే అఘ్నిమాంధ్యము. ...ము, జన్ని, వుబ్బసరోగము, వాయువులు మొదలయినవి, మానును,

ఇందుకు పత్యము,

| | | | |
|---|---|---|---|
| ...యవ్యతో...టకూరగ | కందిపప్పు | వంకాయ | [కొనేది; |
| మునగకాయ | మునగకూర | కొద్దిగా పులుసు చేర్చి | |

వెలిగార భస్మము.

వెలిగారము పలం ౧

అపామార్గం ఆకురసముతో పదిఘడియలు మర్దించి బిళ్ళజేసి యెం... సీలమట్టిజేసి ౧౨ పిడకలతో పుటంవేసేది. భస్మమౌను,

ఈ భస్మం రెండు అణాల రూకయెత్తు అనగా పరకతులం యెత్తునీ ...కాయ నీళ్ళలోకలిపి పుచ్చుకొంటే,

నీరుచురుకులు, నీరుకట్టు, ...స్మరోగములు తీరును, యిచ్చాపత్యము ...సు మిరపకాయ తోయ్యవలెను.

## మరిన్ని స్వర్ణ భస్మము.

అపరంజి బంగారము తులం ౧

నిప్పులో యెర్రగా కాచి నరమూత్రములో పదిమార్లు వేసి తరా. పొడిజేసి కల్వములో వేసి తెల్లజిల్లేడి పాలుబోసి బాగామర్దించి బిళ్ళచే. యెండబెట్టి ప్రమిదలో బెట్టి సీలమట్టిజేసి గుంటత్రొవ్వి ఘనపుటం వే భస్మమౌను.

ఈస్వర్ణ భస్మం బియ్యపుగింజ ప్రమాణము తేనెలో పుచ్చుకుం కఫవాతములు, మేహవాయులు, శరీరమునొప్పులు హరించును, వెన్నతో పుచ్చుకుంటే ధ్వాష్ణములు, పసిమి తెలుపురోగములు, దగ్గులు, మేహజ్వ ములుహరించును.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| సాలామిసిరి | పలం | ౧ | లవంగపట్ట | పలం |
| జాజికాయ | | ౧ | ప్రత్తివిత్తులపప్పు | |
| జాపత్రి | | ౧ | యేలకులు | |
| లవంగం | | ౧ | గోలిమిడివిత్తనాలు | |
| గసగసాలు | | ౧ | యిసుకబోలువిత్తులు | |
| తుత్తివిత్తులు | | ౧ | రావివిత్తనాలు | |
| మఱ్ఱివిత్తులు | | ౧ | నల్లతుమ్మవిత్తులు | |
| సబ్జావిత్తులు | | ౧ | | |

ఇవి అన్ని చూర్ణముగా కొట్టి వొకసేరు ఆవుపాలు వొకపాత్ర బోసి పొయ్యిమీద బెట్టి ౮ పలాలు చీనాచక్కెర పాలలోబోసి వొకప అభిని గరిటెలో కరగబెట్టి పాలలోబోసి పాకం వచ్చేసమయములో ప న చూర్ణముబోసి కలియబెట్టుతూ నెయ్యి ౫ పలాలు తేనె ౫ పలా పాకములోబోసి లేహ్యాపక్వముగా దించుకొని పూటకు నెల్లికాయ మాణము లేహ్యములో స్వర్ణభస్మంరెండు బియ్యపుగింజల ప్రమాణం చ్చుకుంటే మిక్కిలి రక్తవృద్ధిగలిగి దేహామునకు బలమిచ్చును, అన్నివ వులు పుచ్చుకోవచ్చును, పులుసువర్జం,

## ఆమలక గంధక భస్మము.

నెల్లికాయ గంధకమును చిన్న మొగబిడ్డల మూత్రములో నొక- శుద్ధి, రెండవసారి బూడిదెగుమ్మిడి రసములో శుద్ధి, మూడవసారి చెఱ

లతో శుద్ధిచేసేది - దీనిశుద్ధి జేసే పద్ధతి యేలా గంటే ఒకచట్టిలోచి
మొగబిడ్డల మూత్రముబోసి చట్టికొకగుడ్డ మూతగా గట్టి గుడ్డపయిన
ధకముబెట్టి పయినమరియొకచట్టిమూత సందులేకుండా మూసి ఘట్టిగా
మన్నులు జేసిసీలమన్ను ఆరనిచ్చి గజానను నిపూజించిగుంటత్రొవ్విగుం
లో యీచట్టిని చక్కగా అమర్చిచట్టిమీద ౫౦ పెద్దపిడకలు పేర్చిచిన్న
కలయితే ౧౦౦ పిడకలుపేర్చి పుఠంవేసేది - గంధకముకాలి క్రిందిచట్టి
మణిమేఖలుగా దిగియుండును- యెత్తుకొని కడిగివేసి యెండ బెట్టేది.

ఈగంధక మును కల్వ ములో నొకపలం వేసి నల్లటి కోడిపె
గ్రుడ్లు పగలగొట్టి అందులో వుండే పచ్చటి కరుపు పారవేసి తెల్లటి క
-వునొకపింగానిలో వుంచుకొని పయినకల్వములో గంధకముమీదబోసిచె
య్యివదలకుండామూడు దినములు మర్దించి తెల్లటిపింగానిలో వుంచియెం
డబెట్టేది - యీప్రకారము ఘనముగా యెండబెట్టితే భస్మీకరించును,

ఈగంధకభస్మము అర్థ గురిగింజయెత్తు తేనెలో పుచ్చుకుంటే మే
హరోగములు - మేహవాయువులు - మానును.

మిర్యాల చూర్ణములో పుచ్చుకుంటే అండము యెక్కడం దిగడం
-ాంచనిపోటు యివిమానును.

పరంగిచెక్క చూర్ణములో పుచ్చుకుంటె మేహ వ్రణములు మా
-ను - జిలకరలో పత్యరోగములుమానును - షరిన్ని చేరిన లేహ్యములో
-కుంటె వీర్యస్తంభనమౌను.

ఈభస్మము తెల్లజిల్లేడు పాలలో కలిపియొకపలం వలాందయింగిలీ
-నకు ౮ ఝాములు చురుకిచ్చి తేమయినవౌను -

ఈపైనము మిర్యాలు గింజ ప్రమాణము తేనెలో పుచ్చుకుంటే
తివాయువులు - మేహవాయువులు హరించి ఆరోగ్యముగలుగును-ఇం
-యిచ్చాపత్యము-

## కంచు భస్మము.

ఒకపలం కంచును పొడిజేసి మూసలోవేసి కాచికాచి పులి మజ్జిగ లోమూడు మార్లు పోసేది. శుద్ధియౌను,

దీన్ని కల్వము లోవుంచి కారం వరహాయెత్తు ఉప్పు, సున్నం రహాయెత్తు చేర్చినీలి ఆకురసముతో మర్ధించేది నాలుగు జాములుమ చి బిళ్ళజేసీ యెండబెట్టి ప్రమిదెలోబెట్టి సీలమన్ను జేసి వరాహా పుటం. ది. తిరుగాయెత్తుకొని కల్వములో వుంచి పైన ప్రకారం కారమున్ను, ట్లుప్పు సున్నమున్ను గూర్చిపయిననూలి ఆకు రసముతో నాలుగు ఝాము లుమర్ధించి బిళ్ళజేసి ప్రమిదెనుంచి సీలజేసియేబది పిడకలతో పుటం వే ది. భస్మమౌను. నేతిలో పుచ్చుకుంటె క్షయరోగము, శ్వాసకాసలు ధి. రాచపుండ్లుదీరును. ఇచ్ఛాపత్యము.

## అయభస్మము.

ఒకపలం అయముపొడిజేసి అయము కల్వములోవుంచి నిమ్మ రసమునవకదినము మర్ధనజేసి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి ప్రమిదెలోవుంచి మట్టిజేసి ముప్పయి పిడకలతో పుటంజేసేది యెత్తుకొని కల్వములో నేరేడుపట్ట రసముతో మర్ధించేది మర్ధనజేసేటప్పుడు ౮ వరహాలయెత్తు లిగారంవేసి కుప్పంటాకు రసంబోసి బాగామర్ధించి బిళ్ళజేసి యెండ ప్రమిదెలోవుంచి పయిన ప్రమిదె మూసి సీలమట్టిజేసి యిరువదైదు పి లు పుటంబెట్టేది భస్మీకరించును.

ఈశ్వరిపూజార్చనలుచేసి యీభస్మం నేతిలో అర్ధగురిగింజ గు జ ప్రమాణము పుచ్చుకొంటే దేహము లోనుండు మేహరోగము తీరు పాండురోగములు తీరును, చక్కెరలో పుచ్చుకుంటె విషనీరు, విష ములు పరుగెత్తిపోవును. ఇచ్ఛాపత్యము.

## మనశ్శిల భస్మము.

| | | |
|---|---|---|
| మనశ్శిల | పలం ౧ అట్లుప్పు | పల |
| సహాదేవివేళ్ళు | ,, ౧ యంద్రకాయపెంకులు | |

ఇవిఅన్ని కల్వములోవేసి నిమ్మపండ్ల రసముతో మూడుఝా ము మర్ధించి, బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి ప్రమిదెలోబెట్టి సీలమన్ను జేసిసర్ వన మాతయగు బాలాంబను పూజించి మయూర పుటం వేసేది. భ రించును.

ఈ భస్మము నెయ్యితో బియ్యపుగింజ ప్రమాణము పుచ్చుకుంటే మేహవ్రణములు, సవ్వాయిరోగములు, కంఠముపాపుహరించును.

తేనెలో పుచ్చుకొంటే పీనసరోగములు, సుడివాయువులు, గుండె ప్పి, శోణితవాయువులు తీరును, చక్కెరతో పుచ్చుకొంటే కడుపులో ండే బల్లలు తీరును.

| | | |
|---|---|---|
| ముడికంటములు | పెద్దచిక్కుడికాయలు | కొయ్యతోటకూర |
| లేతఅరటికచ్చుకలు | మునగపిందెలు | వంగపిందెలు |
| చారు | | |

ఇవి అనుకూలము మరేమికూడదు పులుసు, పొగాకుకూడదు, వేడి నీళ్ళు దాహము.

లవణ భస్మము

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ఇందుప్పు | పలం | ౧ | పటికారము | పలం | ౧ |
| పెట్లుప్పు | ,, | ౧ | కల్లుప్పు | ,, | ౧ |
| వెలిగారము | ,, | ౧ | | | |

ఇవి అయిదుప్పులున్ను నిమ్మపండ్లరసముతో నాలుగుఝాములు మ ంచి బిళ్ల జేసి యెండబెట్టి పెద్దచానికెలో బెట్టి పైనమూసి సీలమన్నులిచ్చి దిపిడకలతో పుటంబెట్టేది, యెత్తుకొని కల్వములోవుంచి కుప్పింటాకు రస తో రెండు ఝాములు మర్దించి బిళ్ళ జేసి అయిదుపిడకలతో పుటం,

ముల్లంగి రసముతో రెండు ఝాములు మర్దించి బిళ్ళ జేసి యెండ టి ప్రమిదెలోబెట్టి ఘట్టిసీలమన్నులిచ్చి పదిపిడకలతో పుటంబెట్టేది, స్మమౌను,

ఈభస్మం ౨ గురుగింజలయెత్తు తేనెతో పుచ్చుకొంటే గర్భవాయు లు, కడుపునొప్పులు, హరించును,

కళింగాది చూర్ణములో పుచ్చుకుంటే సూతికావాయువులు, శూల నీరుకట్టు, శరీరంనొప్పులు, కాళ్ళుచేతులుపోట్లు మొదలైనవి హరించి గ్యము గలుగును,

కళింగాది చూర్ణము,

పాపరకాయలు నూరు కాయలుతరిగిన విత్తనములు తీసివేసియె
డబెట్టి చూర్ణము చేసేది,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| శొంఠి | పలం | ౫ | లవంగం | పలం | ౧ |
| సన్నపిప్పళ్ళు | ,, | ౧ | కోష్టం | ,, | |
| మిర్యాలు | ,, | ౧ | తాళిశపత్రి | ,, | |
| వోమం | ,, | ౧ | జీలకర్ర | ,, | |
| పసుపు | ,, | ౧ | | | |

ఇవి అన్ని చూర్ణించి పైన చూర్ణములోకలిపి వొక్కవరహా యె
చూర్ణముగాని దేహబలాబలము చూచుకొని రెండు వరహాలయెత్తు చూ
ములో అరవరహాయెత్తు లవణభస్మము నిల్పుకొని దమ్మిడియెత్తు చీ
చక్కెర పుచ్చుకునేది, పైనచెప్పిన సూతికావాయున్రులు మొదలైన
మానును.

ఇందుకు యిచ్చాపత్యము.

సూతికావాయువు, శూలలకు వాతపదార్థములు కూడదు.

సూతభస్మము.

అయిదు పలాలు పాదరసం కల్వమందుంచి యిటికె రాయి పొ
వేసి వొకఘడియసేపు మర్ధించి నీళ్ళుపోసి కడిగివేసేది.

తిరుగా,

వుప్పున్ను కరభూపమున్ను వేసి, రెండు ఘంటల కాలం అయి
ఘడియలు మర్దించి నీళ్ళుబోసి కడిగివేసేది.

కలబంద రసముతో రెండు ఘడియలు మర్దించి నీళ్ళుబోసి బా
కడిగివేసేది, శుద్ధియౌను,

ఈ ప్రకారము శుద్ధిజేసిన పాదరసం వొకపలం కల్వములో వుం
యర్రటి వుత్తరేణిరసముతో రెండు దినములు రసానికి కవచమిచ్చి ల
పుటంవేయను భస్మమౌను,

ఈభస్మము సకల ఔషధ ములకున్ను వాడుకునేది, ఈరసభస్మ ముబియ్యపుగింజ ప్రమాణము తాటిబెల్లములోగాని అక్కలకర్ర నూ గగింజ ప్రమాణముముద్ద మెత్తుకొని కొద్దిపల్లముగాజేసి యిందు లో య్యపుగింజ ప్రమాణము రస భస్మముబెట్టి మూతమూసి వుండగాజేసి గిటవేసి మ్రింగించేది. యీలాగునమూడు దినములు అరుపూటలు, అ దు దనములు పదిపూటలుగాని నేడుదినములు గానిపుచ్చుకొనేది, రో గియొక్క బలాబలము చూచుకొనియిచ్చేది,

మేహశల్ద్రిరోగములు, మేహవ్రణములు, చెయ్యికాళ్లుపట్లు, వడిశగ లు, కరిమేహములు, మేహవెట్టలు, శూలలు, గుల్మరోగములు, పసిమి యపురోగములు, కంఠమాలలు- భగ రంధ్రములుకు షరోగములు మొ నవిమానును.

ఇందుకు పత్యము,

కందిపప్పు లేతవంగపిందెలు మునగపిందెలు
కొయ్యతోటకూర పెద్దచిక్కుడుకాయలు,

కొద్దిగా వులుసు వేసినచారు - అన్నం - ఆవు పాలు- అన్నంపుచ్చు నేది. ఒక వేళ నోరుపాక్కితే తుమ్మచక్క వూటపట్టేది,

స్వర్ణ సింధూరము.

ఒకపలం అపరంజి బంగారును పొడిజేసికొని పూదీఫలరసముతో చేటప్పుడు నవాచారసున్నము - వెలిగారసున్నమున్ను - వక్కాకవ త్తుసున్నములు రెండువేసి నాలుగుజాములు మర్దించి.

నీలి ఆకురసమున్ను - జముడుపాలున్ను రెండున్ను కలిపి యీరస చేతనాలుగు ఝాములు మర్దనజేసిబిళ్ళ జేసియెండబెట్టి ప్రమిదెలోవుం చజేసిగణాధిపతిని పూజించినెమలి మెత్తుపుటం వేసేది - స్వర్ణం సిం మౌను,

ఈసింధూరముబియ్యపుగింజప్రమాణము నేతిలోపుచ్చుకొంటేపాం డువులు - కుష్ఠులు- శూలలు-కఫాలపోట్లుగలిగియుండడము- పీనసలుయీ

స్వర్ణసింధూరమును చూచినమాత్రాన పటాపంచలై పోవును తేనెలో చ్చుకొంటేబుద్ధి భేదనముతీరును - చక్కెరలోపుచ్చుకొంటే - పుండ్లు డలు - వండుకాటు - వాంతులుతీరును వేడినీరుతో పుచ్చుకొంటే - రో ములన్నితీరును - చల్లనీళ్ళతో పుచ్చుకొంటే - భేదులు గుల్మ రోగము హరించును - వేడినీళ్ళలో జ్వరములు హరించును-

ఈసింధూరము కస్తూరితోమి శ్రమముచేసి పుచ్చు కొంటే - దే ముబంగారు కాంతిగా నుండును - యీప్రకారము వొక సంవత్సరము చ్చుకొంటే - చావులేకుండా కాయసిద్ధిగలుగును-

ఇందుకు పత్యము-

| | | |
|---|---|---|
| పచ్చపెసలపప్పు | కందిపప్పు | నెయ్యి |
| పాలు | పెఱుగు | వంకాయ |
| మునగకాయ | చేమగడ్డ | కందగడ్డ |
| మాంసం | ఉద్దిపప్పు- | |

కిచ్చిడిఅన్నం - పాలు అన్నం చక్కెర - గోధుమ - యివిఅనుకూ ము - మరేమికూడదు చింతపండు - నూనెయివికూడదు - నిమ్మ పులు నెల్లికాయపులుసు యివిఅనుకూలము శయ్యాపత్యముకూడదు.

స్వర్ణభస్మము,

| | | | |
|---|---|---|---|
| స్వర్ణపు రేకులు | పలం ౧ | సవ్వీరం | వరహాలయె |
| పాదరసం | వరహాలయెత్తు ౮ | మృదారుసింగు ,, | |
| నెల్లికాయగంధకం ,, | ౧౬ | | |

రసం, గంధకం, సవ్వీరం, ముదారుసింగును కల్వములోవుంచినిమ్మ పండ్లరసముతో నాలుగుఝాములుమర్దనచేసి దీన్నిమూడుభాగము జేసియొకభాగము బంగారు రేకులకు పట్టించిసన్నటి పెంకులోబెట్టి సీలమన్ను జేసి జేసి వరాహపుటంవేసి యెత్తుకొని రెండవ భాగము రేకుల ట్టించియెండబెట్టి ప్రమిదెలోవుంచి సీలమన్ను జేసివరాహపుటం వేసేది.

తీరుగా,

ఈభస్మము కల్వములోవుంచి మద్దిపట్ట రసములో మర్దించి పుటం వేసేది, మిక్కిలి కారముగలిగి గురుసైనదిగా వుండును. యీ భస్మము బియ్యపుగింజ ప్రమాణము తేనెలో పుచ్చుకొంటే గుల్మరోగములు, ఉదరరోగములు, శూలరోగములు మహానొప్పులు తీరును. నేతిలో పుచ్చుకొంటే, మూలరోగములు, భగరంధ్రములు, దురదలు, మహావ్రణములు మానును.

జాజిపత్రిచూర్ణములో పుచ్చుకొంటే, మిక్కిలిధాతువృద్ధిగలుగును.

జాజిపత్రి చూర్ణము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| జాజిపత్రి | పలం | ౧ | 12 తామరవిత్తులపప్పు | పలం | ౧ |
| జాజికాయ | ,, | ౧ | 13 అతిమధురం | ,, | ౧ |
| చల్వమిర్యాలు | ,, | ౧ | 14 గసగసాలు | ,, | ౧ |
| బాదంపప్పు | ,, | ౧ | 15 గోరోజనం | ,, | ౧ |
| గొబ్బివిత్తులు | ,, | ౧ | 16 కుంకుమపువ్వు | ,, | ౧ |
| సారపప్పు | ,, | ౧ | 17 పచ్చకర్పూరం | ,, | ౧ |
| మదనబుడలవిత్తు | ,, | ౧ | 18 సాలామిశిరి | ,, | ౧ |
| రుద్రజడవిత్తులు | ,, | ౧ | 19 రూమశక్తి | ,, | ౧ |
| చిర్రికూరవిత్తులు | ,, | ౧ | 20 ఏలకాయలోనివిత్తులు | ,, | ౧ |
| తులసివిత్తులు | ,, | ౧ | 21 నల్లతుమ్మపిసును | ,, | ౧ |
| అత్తివిత్తులు | ,, | ౧ | | | |

ఇవి అన్ని చూర్ణముచేసి వొకపలం నల్లమందు దీనిలోకూడా మిశ్రముజేసి రెండు పలాలు ఆవుపాలలో అరతులం యీచూర్ణము వేసి అరతులం చీనాకలకండపొడివేసి యొకబియ్యపుగింజ ప్రమాణము స్వర్ణభస్మముకల్పుకొని రేపుమాపు మండలందినములు పుచ్చుకొంటే, మేహవుష్ణము —బీవ్రణము, దేహముచిక్కడం, లింగలేపనం లేకుండావుండడం, స్త్రీభోగ —లేకుండా నపుంసకత్వంగావుండడం, దేహమందునాడులన్ని బలహీనగా వుండడమున్ను యివి మొదలైనరోగములున్ను నపుంసకత్వమున్ను -రణమై శరీరమందు రక్తవృద్ధిగలిగి మిక్కిలి ధాతువృద్ధి గలిగి బలము శరీరము బంగారుచాయగా వుండును.

ఇందుకుపత్యము.

మేకమాంసము నెయ్యి ఆవుపాలు
ఉద్దిపప్పు వడలు పెసలపప్పు

మొదలైన ఆహారములు తృప్తిగాభుజింపవలెను. యితరజాడ్యలకు తగుమయిన పత్యముగా వుండవలెను. చింతపండుపులుసు మట్టము వేసుకోవలెను.

శృంగిభస్మము.

దుప్పికొమ్ము ఒకవీసె కొమ్ముదెచ్చి అంగుళ ప్రమాణముగా కలుజేసి అపామార్గమూలికెను కవచముజేసి నీరులేకుండా యెండ బాగాయెండిన తర్వాత మూరెడు గుంటత్రొవ్వి పిడకలలో పుటంబెట్టి భస్మీకరించును.

ఈ భస్మం గురిగింజయెత్తు తేనెలో పుచ్చుకొంటే వాయు రొమ్మునొప్పులు, కడుపునొప్పులు హరించును. చక్కెరలో పుచ్చు పిత్తవాయువులు దేహమందలి నొప్పులుతీరును. యిందుకు వాతవస్తు తప్ప యిచ్చాపత్యము.

తాళకభస్మము.

1 తాళకం పలం ౨

సున్నపు రాళ్లలోవేసి యొకదినం వూరనిచ్చి పొయ్యిమీద కాచేది, మరుదినం మంచినీళ్ళను కడిగితే మస్టుపోవును యీ ప్రకారం మూడు దినములు వండి మస్టుకడిగి యెత్తుకొనేది.

తర్వాత.

గుడ్డనుగట్టి డోలాయంత్రాన సున్నపునీళ్ళనువండి తరువాత పులుసున నొకఝాముకండి బాగా వుడకనిచ్చి నీళ్లలో కడిగి వేసి

పటికారము పెట్లుప్పు గానుగపిండి

ఇవి కాలుపలంచొప్పున మర్దించి కల్లుప్పు, మోదుగచెక్క దెపైనవాటితో యివి అంతా నూరి రెండువుంటలుజేసిగంధకం పదిపలం యెత్తు పొడిజేసి యొకపుటం పిడతలోపరచి దీనిపైన గంధకంపొడి పరచి దీనిమీద తాళకం రేకులుపరచి పైన గంధకముపొడిపరచి పైన ఆ వుంటనువుంచి సీలమట్టి ఘట్టిగాజేసి మూడుపిడకల పుటంవేసే ధవళవర్ణముగా నుండును.

### నవాసార ద్రావకం.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| నవాసారము | పలం | ౧౦ | కల్లుప్పు | పలం | ౪ |
| గిదుమార్లు కాచినశూరేకారం | ,, | ౫ | ఇంతుప్పు | ,, | ౪ |
| పటికారం | ,, | ౫ | | | |

ఇవి అన్ని అల్లపురసముతో నాకరఘామమర్దించి తడిపొడిగావుండే టప్పుడు కుండలో వేసి బాగామూసి చుట్టు సందులేకుండా మాసముతో సీలమన్నులు ఘట్టిగాజేసి శివశక్తినిధ్యానించి మిక్కిలి భక్తిగా అమ్మవారికిన్ని, స్వామివారికిన్ని, గణాధిపతికిన్ని, ధూపదీపనైవేద్యములు చక్కగా సమర్పించి, యాకుండను పొయ్యిమీదబెట్టి చాలా ద్రావకం దించుకొని బుడ్డిలో పోసికొని ఘట్టిగా గ్లాసు కారుకు వేసి భద్రంచేసి వుంచుకోనేది.

ఈ ద్రావకము చల్లనీరుతో పుచ్చుకొంటే, శూలలు, పాండువులు, నీరుకట్టుకల్లు, నీరుచురుకు, బల్లలు మొదలైనవి హరించును.

ఈ ద్రావకము అల్లపురసముతో పుచ్చుకొంటే వాంతులు, పిత్త వా[illegible]ంవాలు మానును. సుగంధపాలవేళ్ళ కషాయములో సేవిస్తే కడుపు నొ[illegible] మానును. పిత్తపాండువలు, మయికం, మూర్ఛలు మొదలైన రోగములు మానును.

అర్ధాండవేళ్ళు గొలిమిడివేళ్ళు గుంటగలగరవేళ్ళు
నూగుదోసవేళ్ళు

నలియగొట్టి కుండలో వేసి సేరునీళ్ళుబోసి, యిందులో మిర్యాలు చూర్ణము కాలుపలం వేసి పొయ్యిమీదబెట్టి అష్టభాగముగాకాచి పలిమె డుకషాయములో పైనద్రావకంవేసి పుచ్చుకుంటే, మేహానంజులు, కడుపు వుబ్బరములు, కాళ్ళుచేతులు అండంవాపులు హరించును. దేహారోగ్య మౌను.

రోగములు గుర్తెరిగి పైనచెప్పిన ప్రకారము పత్యము చేయవలెను.

### ఓమ ద్రావకము.

| | | |
|---|---|---|
| ఓమం | పలం | ౧౦౦ |

ఒకబానలో వేసి శుద్ధజలముబోసి అయిదుదినములు వూరనిచ్చినిత్యమున్ను కలియబెట్టుతూవచ్చేది, ఈ ప్రకారము చెయ్యిచ్చి కలియబెట్టుతూ

ఆరవదినము పొయ్యిమీద బెట్టి శానమూసిసీలజేసి మంటవేసేది. పింగాణి బాలెగొట్టం ముఖములోవుంచి ద్రావకందింపుకొనేది. గణపతిపూజ, శైవపూజ, ధూపదీప నైవేద్యములిచ్చి భాగాపూజించి బుడ్డికి యెక్కించే

ఈ ద్రావకములో చల్లటినీళ్ళుబోసి యిచ్చినట్లయితే జలుబు- జ్వరములు, అజీర్ణములు, కడుపునొప్పులు, అజీర్ణభేదులు, వృష్ణవాయు మొదలైనవి హరించును.

మఱిన్ని,

అజీర్ణమయిన రోగము చేతపుట్టిన వాంతులున్ను మానును. ఇ— పత్యము.

కల్లుప్పు ద్రావకము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| కల్లుప్పు | పలం | ౪౦ | సైంధవలవణం | పలం | |
| పటికి | ,, | ౨౦ | | | |

ఈ దినుసులు కల్వములోవుంచి నిమ్మపులుసుతో నొక ఝామర్దించి యెండలోవుంచి కొంచం తడివుండగానే యొకకుండలోవేసి శామూసి ద్రావకందించుకొని బుడ్డిలోవుంచుకొనేది.

ఈ ద్రావకం చల్లనీళ్ళు వొక పలిమెడునీళ్ళలో పదిచుక్కలు- యిచ్చినట్లయితే.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

శూలలు, కడుపునొప్పులు, కంఠమందు కఫంకట్టడమున్ను, మూముబిగించడమున్ను, మలబద్ధకములున్ను, గుండెలయందు శూలించున్ను హరించును.

ఈ ప్రకారము రోగములు గుర్తెరిగి మూడుదినములు, ఆరులు, పదిదినములు బలమయిన రోగములకు యిచ్చేది.

అల్లపురసములో యీ ద్రావకం పుచ్చుకొంటే పిత్తవాయు- పిత్తం, అరోచకములు మానును.

లఘుబిల్వాది లేహ్యము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| బిల్వవేళ్ళు | పలం | ౪౦ | సుగంధపాలవేళ్ళు | పలం | |
| వెలగవేళ్ళు | ,, | ౪౦ | పులుగుడువేళ్ళు | ,, | |
| సీమవట్టివేళ్ళు | ,, | ౫ | | | |

ఇవిఅన్ని వలియగొట్టియొక పెద్దకుండలో వేసి౧౬ పళ్ళ శుద్ధజలముపోసి షోడశ భాగముగాకషాయముదించుకొని,

తర్వాత.

| | |
|---|---|
| గుంటగలగరరసం | నవటాకురసం |
| నేలవుసిరికరసం | బిల్వాకురసం |
| తెలుక్కాకురసం | దొండాకురసం |
| నాగుదోసాకురసం | కామంచిఆకురసం |
| బొక్కెనాకురసం | |

ఈరసములన్నియుపై కషాయములో బోసిగణాధిపతిపూజ జేసి పొయ్యిమీద బెట్టిమంట వేసేది. మంట వేసే సమయములో.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| శొంఠి | వరహాయెత్తు | ౧ | పచ్చకర్పూరము | వరహాయెత్తు | ౧ |
| తెల్లమిర్యాలు | ,, | ౧ | ఏలకులు | ,, | ౧ |
| నాగకేసరాలు | ,, | ౧ | జలకర | ,, | ౧ |
| అతిమధురము | ,, | ౧ | గోరోజనము | ,, | ౧ |
| శ్రీగంధపుచెక్కపొడి | ,, | ౨ | జటామాంసి | ,, | ౧ |
| గసగసాలు | ,, | ౨ | పిప్పళ్ళు | ,, | ౧ |
| కుంకుమపువ్వు | ,, | ౧ | | | |

ఈదినుసులన్ని చూర్ణముచేసి వస్త్రకాళితముచేసికొని గసగసాలు, కుంకుమపువ్వు, పచ్చకర్పూరము, గోరోజనముయివి వేరుగాఆవుపాలతో నూరుకొనికషాయంపసురులున్ను పెద్దబాణలిలోబోసి యొకటిన్నరసేరు చీనాచెక్కెర అందులోబోసి పొయ్యిమీదవుంచి మంట వేసిపాకముచూచుకొని పైనచూర్ణముబోసి కలియబెట్టుతూకుంకుపువ్వుకలిసినముద్దఅందులోవేసి నెయ్యిపదిపలాలు, తేనెఅయిదుపలాలుబోసి లేహ్యాపక్వముచేసి పూటకుగచ్చకాయప్రమాణము రేపుమాపుపుచ్చుకునేది.

ఇందుకు తీరేవ్యాధులు.

అగ్నిమాంధ్యము, అన్నద్వేషము, కడుపుప్పుబ్బరములు, పిత్తజ్వరము, పిత్తపాండువులు. పిత్తఅజీర్ణములుతీరును. ఇచ్ఛాపథ్యము.

మేహ వెట్ట, మేహవ్రణములు, కాళ్ళుచేతులుపట్లు మొదలైనవాటికి పరింగాది లేహ్యాము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ఆవుపాలులోశుద్ధి జేసిన పరంగిచెక్క | పలం ౧౫ | చిత్రమూలంవేరుపట్ట | పలం ౦ |
| పెన్నేరుగడ్డ | ,, ౪ | నేలగోలిమిడిసమూలం | ,, ౪ |
| సుగంధపాలవేళ్ళు | ,, ౪ | | |

ఇవిఅన్నిదంచిచూర్ణముచేసి వస్త్రకాళితముజేసి,

తర్వాత,

ఇవిదినుసు 1-కి కాలుపలం.

శొంఠి
సన్నపిప్పళ్ళు
మిర్యాలు
నెల్లికాయలు
జాజికాయలు
అతిమధురం
తాళిశపత్రి
చంగల్వకోష్టం
ఏలకులు
చల్వమిర్యాలు
జాజికాయ
జాపత్రి
లవంగాలు
సన్నరాష్టం
వాయిలవంగాలు
జటామాంసి
కురాసాని

ఈదినుసులన్నిచూర్ణముజేసి వస్త్రకాళితంజేసిపైముఃకకల్పుకొని.

తర్వాత.

ఒకబాణలిగానిచట్టిగాని పొయ్యిమీదబెట్టిచీనాచక్కెర ౧౫ పాలుపోసిపాకంబట్టి ఆపాకములో యీచూర్ణముబోసి నెయ్యి ౧౫ పలలు, తేనె ౧౫ పలాలుబోసి లేహ్యపాకముజేసికొనిగణపతిపూజజేసి — టవొకటింటికి నెల్లికాయప్రమాణంలేహ్యము రెండుపూటలునుఅర్ధలం, వొకమండలంపుచ్చుకొనేది.

ఇందునతీరేవ్యాధులు.

మేహవాయువులు, కాళ్ళుచేతులుసన్నులు, కీళ్ళునొప్పులు, నడుమునొప్పులు, మేహకురుపులు, సర్వాయిరోగములు, కొరుకురోగములు, కాకరోగములు, మూలరోగము, అంగలూటీలు లింగపుట్టలు, యోనిపుట్ట, కరిమేహము, మురదరోగము, బల్లలు, వుదరబల్లలు, మహోదరము, పాండురోగము, గుల్మరోగము మొదలైనవితీరును.

ఇందుకుపత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | వంకాయ | మునగపిందెలు |
| పెద్దచిక్కుడుకాయ | కందగడ్డ | మునగకూర |
| అత్తికాయ | కాచివరుగులు | వుస్తివరుగులు |
| నెల్లికాయవడియంపచ్చడి | రేగుపండ్లపచ్చడి | యెండుచింతాకు |
| లేతబెండకాయ | కొయ్యతోటకూర | కలవకూర |
| ఆవుపాలు | అన్నానికికించిత్తునెయ్యి | మేకవుప్పంచులు |
| అబికారం | మేకమాంసం | కుందేలు |
| సజ్జపిట్టలు | కౌజు | |

ఇవిఅనుకూలముపులుసువర్జించవలెను. వాకానొకరికిపిత్తశరీరమునకుపులుసుసూక్ష్మముగా వేసుకొనేది. శయ్యాపత్యముకూడదు. పొగాకు కూడదు.

గోధుమరవనేతిలో కాల్చినఅతిరసముయివిఅనుకూలము. వేడితీర్థముదాహమునకు యీలాగునపత్యము పుచ్చుకొనవలయును.

పిత్తవాయువులు, నోటనీరూరడం, పిత్తకఫం, కడుపు

వుబ్బరములుపీటికిచూర్ణము.

అల్లం వీసె ౧

పైనచర్మంచెక్కివేసి సెనగబేడలువలె సన్నగాబిళ్ళలుగా కత్తరించుకొనినీడలోయెండబెట్టి యెండిన తర్వాత: దంచి కాటుకవలెచూర్ణించి యీచూర్ణముపదిపలాలు.

# వ్యాధి ప్రోక్త.

ఇవిదినుసు 1 కి ఏకతులం.

| | |
|---|---|
| శొంఠి | పిప్పిళ్ళు |
| మిర్యాలు | కరక్కాయలు |
| నెల్లికాయలు | తాడికాయలు |
| జీలకర | ధనియాలు |
| అతిమధురం | లవంగపట్ట |
| లవంగాలు | ఏలకులు |
| లవంగపత్రి | జాజికాయ |
| తాళిశపత్రి | జాపత్రి |
| జటామాంసి | మారేడివేళ్ళు |
| ద్రాక్ష | ఖర్జూరపుకాయ |

వెచ్చజేసిచూర్ణము జేసిపైన అల్లపుచూర్ణముతో కూడాకల్పం పూటకొకటింటికి కాలుతులంచూర్ణముపుచ్చుకొనేది. వ్యాధిబలముగాను ఏలరతులంచూర్ణము చొప్పున రేపుమాపుపుచ్చుకొనేది. ఈప్రకారము రోగబలాబలముచూచుకొని అరమండలం, ఏకమండలందినములుపు కొంటే,

ఇందునతీరేవ్యాధులు.

పిత్తవాయునులు, కడుపునపిత్తమంటలు, పిత్తవికారములు, నోట నీరు, గాఢింపులు, వెక్కిళ్ళు, వాంతి. చెవిపోటు, పిత్తవృష్ణముమీదబు ట్టినతలనొప్పులు, రాత్రింబగలునోటనచ్చేపిత్తకఫము, పిత్తకామెర్లు, పాండువులు మొదలైనవితీరును.

ఇందుకుపత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | పచ్చపెసల పప్పు | నెల్లికాయవూరగాయ |
| నిమ్మకాయ | కిచ్చిలికాయవూరగాయ | బుడమదోసకాయప |
| మెంతులపులుసు | మజ్జిగపులుసు | అరటిపువ్వ |
| అత్తికాయ | రేలచిగుళ్ళపచ్చడి | సీకాయాకుపచ్చడి |

పులిమజ్జిగ, మొదలైనవిపుపయోగించుకునేది.

పిత్తము నిత్తవాయువులకు.

| | | | |
|---|---|---|---|
| అల్లపురసం | పడి ౪ | పుదీనారసం | పడి |
| పుల్లదానిమ్మపండ్లరసం | ,, ౧ | పండ్లరసం | ,, |

ఇవి వొక చట్టిలో బోసి చీనాచక్కెర పదిపలాలు పైనరసముబోసి పొయ్యిమీదవుంచి పాకంవచ్చేసమయమందు.

దినుసొకటింటికి ౧ పలం.

| | |
|---|---|
| శొంఠి | పిప్పళ్ళు |
| మిరియాలు | జిలకర |
| దనియాలు | తాళిశపత్రి |
| సైంధవలవణం | |

చూర్ణించి పైన పాకంపదునులోవేసి కలియబెట్టి తేనె నాలుగుపలాలు, నెయ్యి నాలుగుపలాలుపోసి పక్వముగాచేసికొని పూటకు గచ్చకాయప్రమాణం రేపుమాపు మండలం అనగా౪౦దినములుపుచ్చుకొనేది.

ఇందుకు యిచ్ఛాపత్యము. పైన చెప్పినవ్యాధులు నివారణమౌను.

కల్లుప్పు ద్రావకము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| కల్లుప్పు | పలం ౨౦ | అల్లపురసం | పలం ౨౦ |

ఇవి రెండున్ను నొకపింగాణిలోబోసి కలియబెట్టి పదిదినములు యెండలోబెట్టి,

ఆవల,

ఈ వుప్పును వొకకుండలోబోసి శాలెమూసి మామములో సీలమన్నుజేసి కుండసందులు తెలియకుండా సీలమన్నులుజేసి యెండబెట్టి పొయ్యిమీదబెట్టి మంటవేసి పూర్వంవలె ద్రావకందించుకొనేది.

ఈ ద్రావకము నీళ్ళలోగాని యితరమైన అనుపానములలోగాని ౫ లేక ౭ పూటలు పుచ్చుకొంటే శీతజ్వరం, గుల్మం, కడుపునొప్పి, అజీర్ణం, మొదలగువ్యాధులు హరించును. యిచ్ఛాపత్యము.

### ఇంగిలీక సింధూరము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| నల్లసీసం | పలం 1 | పాదరసం | పలం |

పాదరసము కల్వములోవుంచి నల్లసీసము కరిగించి పాదరస పైనపోసేది పోసి మర్దనజేసితె పొడియౌను.

నిమ్మపండ్లరసమువిడిచి బాగామర్దించి వొకటేకడ్డిగావుండే వ దయింగిలీకము నొకపలం కడ్డిమీద పైననూరిన రసమముగాని లేప జేసి తర్వాత యినుమురాపొడి పలంకాలు, నిమ్మపండ్లరసములోమం యింగిలీకముపైన లేపనంజేసి యెండబెట్టి.

| | | | |
|---|---|---|---|
| నెల్లికాయగంధకం వరహాయెత్తు | ౨౺ | గౌరిపాషాణం | వరహాయెత్తు |
| తాళకము ,, | ౨౺ | పాల్తుత్తం | ,, |
| మనుశిల ,, | ౨౺ | కరియుప్పు | ,, |

ఈయారు సరుకులు పొడిజేసి యొక యినుపడబ్బిలో సగము బోసి యింగిలీకముగడ్డ అందుపైనబెట్టి కోడిగ్రుడ్ల తెల్లకరుప్రమునగ అందుపైన ఆసగము పొడిబోసి పైన యినుముతోజేసిన మూతము ఘట్టిగ సీలమన్నులుజేసి మోకాలు లోతుగుంటలోవ్వి పోట్లుబోసి గుంటవరకు పోట్లుబోసి పోట్లుమీద సన్నటి నల్లటి యిసుకబోసి వ డబ్బిపైనబెట్టి తిరుగా నల్లటియిసుకబోసి పైనపోట్లుబోసి పుటము వే పుటము సాంగశీతలమైన తర్వాత డబ్బియొక్కచీలమన్ను విప్పివేసి తే యింగిలీకము బాగాకట్టి సింధూరించియుండును. ఈ సింధూరము లో నలుబై దినములు రేపుమాపు అరక దిబేడప్రమాణం పుచ్చుకొ

### ఇందున తీరేవ్యాధులు.

మేహాములు ౨౧ న్ని, వాతరోగములున్ను, పిత్తములు ౪౦ శ్లేష్మరోగములు ౯౬ న్ను, బహుమూత్రములు ౬ న్ను, మధుమే లున్ను, అష్టగుల్మములున్ను, కరిమేహాములున్ను, కాళమేహాములు గజచర్మరోగములున్ను, మేహచల్దిరోగములున్ను, సవ్వాయిలు ౧ శూలలున్ను, పాండువులు ౬ న్ను మొదలైనవి తీరును. యీసింధూ యింగిలీకగురువు యిదిసిద్ధసమ్మతము సిద్ధాదులు వుపయోగపరచు సింధూరము.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| ఆవుపాలు | చీనాకలకండ | చీనాచక్కెర |
| నెయ్యి | గోధుమరవ | పాలు |
| అన్నం | పులగము | పెసలు |
| పప్పు | కందిపప్పు | |

ఇవి పప్పు, బియ్యము, యిగరబెట్టి నెయ్యిబోసి కిచ్చిడిఅన్నముగా పుచ్చుకొనేది. వుప్పు, పులుసు, పొగ, లాహిరివస్తువులు కూడదు. వజ్రదేహమౌను.

కృష్ణాభ్రకము రేకులుగావొలిచి పుల్లటినీళ్ళలో వేసి నలుబైదినములు వూరనిచ్చియెత్తుకొని రోటిలోవేసి చూర్ణముగాదంచి అవిశాకురసాన రెండుదినములు తెల్లజిల్లేడివేళ్లరసాన రెండుదినములు మర్దించి బిళ్లజేసి మూకుటిలోబెట్టి యెండలోవుంచి యెండనిచ్చి యెండినతర్వాత పైనమూకుడుమూసి సీలమట్టిచేసి యెండబెట్టి గజంలోతు గజంవెడల్పు గుంటత్రోవ్వి సగంగుంటవరకు యేడుపిడకలు పరచి యీపిడకలమీాద నౌషధం పైన గుంటనిండుగా యేడుపిడకలువేసి పుఠంవేసేది, భస్మమౌను. యీభస్మం సకలౌషధములకు వుపయోగపరచుకొనేది. అరగురిగింజప్రమాణం వెన్న, నెయ్యి అనుపానంలో ౭ లేక ౯ పూటలు పుచ్చుకొంటే బహుమూత్రం, క్షయం మొదలయిన మేహవ్యాధులు గుణమవును. యిచ్చాపత్యము.

అండవాయువు, లింగపుట్ట, పిత్తనీరువలన కాళ్ళవాపు,

మేహవ్రణములు మొదలైనవాటికి ఆముదము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| రసకర్పూరము | పలం ౪ | లవంగాలు | పలం ౧ |

ఇవి రెండున్ను కల్వములోవుంచి కాలుపలం చిట్టాముదముపోసి నాలుగు జాములు మర్దించి తిరుగా ముక్కాలుసేరు చిట్టాముదముపోసి వొకజాము బాగామర్దించి వొకదినం రవి పుఠములోవుంచి యెత్తుకొని ద్రపఱచుకొనేది, రెండవదినము అర్ధగరిటెడు పుచ్చుకొనేది, మూడవదినము మొదలుకొని కాలుగరిటెడు యీప్రకారము నాలుగు మొదలుచ్చుకొనేది.

ఇందుకు తీరేవ్యాధులు.

దబ్బాకొటింటికి కాలుమండలం పుచ్చుకొనేది. అండవాయువు మేహవ్రణములు, వృషణవాయువులు, కొరుకుపుండ్లు, యోనిపుట్టలు, వ్రణములు, దురదలు, సర్వాయిదద్దులు మొదలైనవితీరును.

రోగముయొక్క బలాబలము తెలుసుకొని పత్యము పెట్టవలయు రోగము బలముగావున్న పక్షమునకు పుప్పు, పులుసు లేనిపత్యము, రోగము స్వల్పమైతే యిచ్చాపత్యము.

వాతపిత్తశ్లేష్మజ్వరములకు కషాయము.

ఇవి దినుసువొకటింటికి అరతులం.

| | |
|---|---|
| శొంఠి | మిర్యాలు |
| పిప్పళ్లు | మోడి |
| సన్నరాష్ట్రిం | చెంగల్వకోష్టము |
| శేవ్యము | గంటుభారంగి |
| వాయులవంగాలు | చేదుపొట్ల |
| దనియాలు | నేలవేము |
| పర్పాటకం | విష్ణుకాంతి |

ఇవిఅన్ని రోటిలోవేసికొట్టి నాలుగు భాగములుగాజేసి ఒక ము కషాయముపెట్టి యిరుపూటలున్ను పుచ్చుకొనేది.

సన్నపిప్పళ్లు వెచ్చజేసి చూర్ణముజేసి మూడవయెత్తుచూర్ణము యములోవేసి దమ్మిడియెత్తు తేనెబోసి పుచ్చుకొనేది.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

వాతజ్వరము, పిత్తజ్వరము, శ్లేష్మజ్వరము, సీతళజ్వరములు తీరును.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| [illegible]ందిపప్పు | వంకాయ | మునగకాయ |
| [illegible]య్యాకోటకూర | మిరియాలుచారు | |

ఇవి పుచ్చుకొనేది, పులుసు సూక్ష్మముగా చేర్చుకొనేది, మూడు దినములు ఆరుపూటలుగాని బలమైన జ్వరాలకు పదిపూటలు అయిదు దినములు యిచ్చేది, అన్నహితము లేనిపక్షమునకు గోధుమరవ గంజి యివ్వవచ్చును, అన్నము పునఃపాకము జేసి యిచ్చేది.

### ఇంగిలీకమైనము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| వలాందయింగిలీకము | పలం | ౧ | పలుకుసాంబ్రాణి | పలం | ౧ |
| హారతికర్పూరము | ,, | ౧ | | | |

ఇవిమూడున్ను కల్వములో వేసుకొని మైనమయ్యేవరకు మర్ధించేది, యీమైనము డబ్బియందుంచుకొని గురిగింజ ప్రమాణము మాత్ర పుచ్చుకొంటే పూర్ణవాయువు, బేదులు, అజీర్ణబేదులు వాంతిబేదులు, పుబ్బరములు మొదలయినవి మానును, ఇచ్ఛాపత్యం.

### శిరోవాయు సకల పిత్తములకు తైలం.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| లేతటెంకాయనీళ్ళు | పడి | ౧ | అగరుగంధపుచెక్క | వరహా | ౧। |
| ఆవుపాలు | ,, | ౧ | ఏలకులు | ,, | ౧। |
| నువ్వులనూనె | ,, | ౧ | లవంగాలు | ,, | ౧। |
| అతిమధురం వరహాయెత్తు | | ౧। | వెలగవేళ్ళు | ,, | ౧। |
| కుంకుమపువ్వు | ,, | ౧। | తెల్లగెడ్డలు | ,, | ౧। |
| చెంగల్వకోష్టం | ,, | ౧। | కటుకరోహిణి | ,, | ౧। |
| శ్రీగంధం | ,, | ౧। | సుగంధపాల | ,, | ౧। |
| జటామాంసి | ,, | ౧। | కిట్టిగెడ్డలు | ,, | ౧। |
| చంపకపుష్పం | ,, | ౧। | పునుగు | ,, | ౧। |
| జాజికాయ | ,, | ౧। | పచ్చకర్పూరం | ,, | ౧। |

ఈదినుసులన్నిటిని టెంకాయనీళ్ళతో మర్దించి పైననూనెలోకలిపి పొయ్యిమీదవుంచి నెమ్మదిగామంటవేసి పక్వముగాకాచి వడియగట్టుకొని జాడిలోగాని బుడ్డిలోగాని వుంచి కారుకువేసి భద్రంజేసిపెట్టుకొని శిరస్సు మొదలుకొనిపాదములవరకు రాచుకొని సీకాయతోస్నానంచేస్తూవచ్చేది.

ఇందుకు తీరువ్యాధులు.

కాకలు, దేహమంటలు, కండ్లమంటలు, కాళ్ళుచేతులు మంటలు. నేత్రరోగములు, నోటనీరు, రొమ్ములోమంటలు, శిరోవాయువులు, పి వాయువులు, విదాహములు, మేహరోగములు, నాభియందువృష్ణవాయు. వులు, నేత్రమబ్బులు మొదలైనరోగములు తీరును, కండ్లుచల్లబోను, దేహముచల్లనై కాంతిగలుగును, వెంట్రుకలు తుమ్మెదలవలెనల్లగిలియుండును.

ఈతైలముమండలం అనగా ౪౦ దినములు స్నానము జేసినట్లులై పైనజెప్పిన వ్యాధులన్ని మానును, తైలం మునిగేటప్పుడు వాతపదాములు కూడదు.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | పెసలపప్పు | అల్లంపచ్చడి |
| కందగెడ్డ | మునగపిందెలు | అరటిపిందెలు |
| రేగువడియములు | లేతబెండకాయ | కొయ్యతోటకూర |
| గోధుమరవ | చీనాచక్కెర | పాయసము |
| ఆవుపాలు | అత్తికాయ | కిచ్చిలికాయవూరగాయ |
| ఆవునెయ్యి | నెల్లికాయవడియము | |

ఈవస్తువులుపుచ్చుకోనేది, వేడినీరు దాహముపుచ్చుకోనేది, శయాపత్యము కూడదు.

అస్తిగతజ్వరము, వృష్ణం, మేహం, అతిసారములు వీటికిఘృతం.

ఇవిదినుసు ౧-కి పలం ౧

| | |
|---|---|
| పొన్నగంటివేళ్ళు | వట్టివేరు |
| వెలగవేళ్ళు | గరికవేళ్ళు |
| చిర్రికూరవేళ్ళు | |

ఆవుపాలుతో మర్ధించి రెండుపళ్ళునెయ్యిలోకలిపి జాజికాయ, మంగారము చక్కెర ముక్కాలుపలం యివి పొడిజేసి నెయ్యిలో

పిపక్వముగా కాచి వడియగట్టి కాలుగరిటె నెయ్యిపుచ్చుకొనేది, పైనరోగములు మానును.

చిన్నబిడ్డలకు నల్లగావుండే వాపుతోగూడిన కరప్పాణి, యెఱ్ఱగా వుండే మొదలైన కరప్పాణి.

చిట్టాముదము పలం ౧౨ బొక్కినాకురసం పలం ౧౨
సొరకూరాకురసం ,, ౮

వీటిరసములు దినునువొకటికినవటాకు.

తెలగఆకురసము నల్లవుప్పిఆకురసం
... కేమామిడిఆకురసం బిల్వాఆకురసం
గంగిరావిఆకురసం గంగిరావికాయరసం

ఇవిదినుసు ౧-కి ౨ పలాలు.

పెద్దమాని వేరు చెక్క అడవిచిక్కుడు
కన్నెకుమారి సుగంధపాలవేళ్ళు

ఇవిదినుసు ౧-కి ౨ పలములు.

తమలపాకుతొడిమెలు బొంత జెముడుచిగుళ్ళు
కుప్పంటాకుచిగుళ్ళు కుప్పంటివేళ్ళు
మారేడివేళ్ళు తుమ్మిఆకులు

తర్వాత.

ఇవిదినుసు ౧-కి పలం ౪.

తాళిశపత్రి లవంగం
భారంగి చెంగల్వకోష్టం
అక్కలకఱ్ఱ యేలకులు
అతిమధురం నల్లజిలకర
తెల్లగెడ్డలు తాటిబెల్లంకాలుపలం

ఇవిదినుసు ౧-కి వకవరహాయెత్తు.

జాపత్రి జాజికాయ
కురాసానివోమం

అన్ని ఆముదములో వేసికాచి పాగుపదం చూచుకొని దింపుకొ చిన్నబిడ్డలకు నాలుకయందు తడుపుతూవస్తే మాంద్యములు, కరణులు, గజ్జి, సొరి, వాయువురోగములు మానును.

స్త్రీలుగర్భము ధరించివుండే కాలములో మెల్లెగరిటెలో సముదం పుచ్చుకొంటే ప్రసవించినతర్వాత బిడ్డకు మాంద్యగుణం, వా-వాయువులు మొదలైనవి రానేరదు.

ఇంకాపెద్దవారలున్ను యీ ఆముదం మంచి పెద్దగరిటెపుచ్చుంటూ దినంమార్చి దినం కాలుగరిటె పదిహైదు దినములు పుచ్చుకొ వ్రూష్ణవాయువులు తీరును, మలబద్ధకములు హరించును, కాకరోగము చెర్దిసంబంధకొప్పులు, గుల్మరోగములు మొదలైనవి కుష్టురోగములడలు, మొదలైనవి హరించును, వ్యాధియెరిగిపత్యం.

చిన్నవయస్సు గలిగిన బిడ్డలకు గలిగే వాతవాయువు రోగము.
శుద్ధమగు చిట్టాముదము సేరు ౧ కాచియాకురసం

ఇవిదినుసు ౧-కి ౫ పలాలు.

గచ్చాకు బుడ్డబెడుస
మిరపగుండ్రడ మునగవేరుపట్ట
బిల్వాం వుప్పిఆకు

ఇవి అన్ని వేసి కాచి దించుకొని వడియగట్టుకొని పూటప-ట పుచ్చుకొంటె వాయువులు, మందవాయువులు, గర్భవాయువుమా-౭ లేక తొమ్మిదిపూటలు పుచ్చుకొనేది, యిచ్చాపత్యము.

చిన్నబిడ్డలకు మాంద్యనూనె.

చిట్టాముదం పలం ౧౦ మునగవేరుపట్ట పల

తెల్లపూలరసము యివిఅన్ని మర్ధించి పైన దానిలోవేసి - -య్యిమీద బెట్టి,

చిన్న బిడ్డలకుమాంద్యం అజామోదం.

| | |
|---|---|
| అజామోదం | నిర్గుండి |
| కంటకములు | శొంఠి |
| పిప్పళ్ళు | మిర్యాలు |
| యేలకులు | కురాసానివోమం |
| జిలకర | అతిమధురం |
| పరంగిచెక్క | సన్నరాష్టం |
| దుంపరాష్టం | కార్పోగబియ్యాం |

ఇవి అన్నిసమంవెచ్చజేసి చూర్ణముజేసి యిస్తావస్తేమాంద్యములు బిడ్డకుయిస్తే సకలరోగములకు యిచ్చిన యీశాస్త్రమందు అనుపానము తోయిస్తే పైనచెప్పిన ప్రకారము రోగములన్నిమానును, ఇచ్ఛాపత్యం.

కాలాగ్నిరుద్రభైరవిరసం.

| | |
|---|---|
| పాదరసభస్మం | లోహభస్మం |
| వైక్రాంతభస్మం | స్వర్ణభస్మం |
| సరిగవెండిభస్మం | ముత్యభస్మం |
| తామ్రభస్మం | కాంతసింధూరం |

ఇవిఅన్ని సమభాగములుగాకూర్చి అల్లపు రసముతో మూడు దిన ములు మర్దించేది, గుంటగలగరాకు రసముతో మూడుదినములు మర్ధన, చిత్రమూలరసముతో మూడుదినములు మర్ధనజేసి గురిగింజప్రమాణము తేనెలో 3 ౭ ౯ పూటలుయిచ్చేది.

మరిన్ని,

సన్నపిప్పళ్ళు వెచ్చజేసి చూర్ణించి యీచూర్ణమున్ను తేనెమిశ్ర ముచేసి పుచ్చుకొంటె.

ఇందుననుతీరేవ్యాధులు.

మూలరోగములు, అజీర్ణములు, అన్నద్వేషము, మేహజ్వరము అనుపానములలోయి స్త్రీగ్రహణిబేదులు, పాండువలు, విషపాండుజ్వరము మహా వాతములు, తెలుపు, పసిమిరోగములు, మేహాపొడలు, బహుమూత్రము, మధుమేహము మొదలైనరోగములను హరించి దేహారోగ్యము గలుగజేయును, దేహపుష్టి గలుగును, దేహముబంగారుచాయగానుండు.

ఇందుకుపత్యములేదు.

గడుసైనవ్యాధులకుపత్యములుగుర్తెరిగి దేహబలాబలము చూచుకొని పత్యముంచవలెను.

చింతామణిరసం.

ఈవస్తువులు దినుసు ౧-కి పలం |.

| | |
|---|---|
| శుద్ధిజేసినపత్రతాళకం | అయతామ్రసింధూరం |
| సవ్వీరం | రక్తమనుశిల |
| శంఖుపాషాణభస్మం | లవంగం |
| గౌరిపాషాణభస్మం | ఏలకులు |
| ఇంగిలీకభస్మం | త్రిఫలాలు |
| పాదరసభస్మం | అగరుగంధపుచెక్కపొడి |
| అన్నభేది | దేవదారు |
| పటికారభస్మం | వోమం |
| పాలతుత్తభస్మం | చెంగల్వకోష్టం |
| పూనీరుసున్నం | నాగకేసరాలు |
| కల్లుప్పుభస్మం | విష్ణుక్రాంతం |
| వెలిగారభస్మ | కురాసానివోమం |
| ఇందుప్పు | కటుకరోహిణి |

| | |
|---|---|
| జాజికాయ | జాపత్రి |
| ద్రాక్ష | ఖర్జూరపుకాయ |
| అతిమధురం | తెల్లగడ్డలు |
| నవాచారం | త్రికటుకం |
| పచ్చకర్పూరం | శుద్ధిజేసిననేపాళపప్పు |

ఈదినుసులలో శుద్ధిజేయవలసినవస్తువులు శుద్ధిజేసుకొని వెచ్చజేయ వలసిన సరుకులు బంగారుచాయగా వేంచుకొని చూర్ణముజేసుకొని అన్ని సరుకులున్ను వొకటిగాచేర్చి పచ్చపూలుపూసే గుంటగలగరాకురసముతో ౭ దినములు మర్ధించి వావిలాకురసముతో ౭ దినములుమర్ధన, విష్ణుక్రాంత రసముతో ౭ దినములుమర్ధన, నల్లతులసిరసముతో వొకదినము మర్ధించి పెసలగింజప్రమాణము మాత్రలుచేసి డబ్బిలోవుంచుకొని, దేవిపూజ, శివ పూజ, మహాగణపతిపూజజేసి మాషముతోచేసిన వడలు, పప్పు, పర మాన్నము, వడపప్పు, పానకము, అన్నముమొదలైన నైవేద్యములు సమ ర్పించి ధూపదీపగంధపుష్పాక్షత కుంకుమమొదలైనవిన్ని వామాచార పద్ధతి మేళవాద్యములు జయజయశబ్దములతో అమ్మవారిని పూజించి యీదివ్యౌషధము సిద్ధికావలెనని దేవినిధ్యానించి పెద్దలుపేదలకు అన్న దానముచేసి యొకమాత్ర యీదిగువ కనుపరచిన అనుపానములలో యిచ్చేది, పెట్టరోగములకు,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పచ్చకర్పూరం | వరహాయెత్తు | ౧ | పైడితంగేడిపూలు | వరహాయెత్తు | ౧ |
| చల్వమిర్యాలు | ,, | ౧ | సాలామిశిరి | ,, | ౧ |
| రాతినార | ,, | ౧ | | | |

ఇవిఅన్ని చూర్ణముజేసి యీచూర్ణములకు చీనాకలకండ పొడి మిశ్రమముచేసి పూటకు వొక వరహాయెత్తు చూర్ణము యెత్తుకొని యీ చూర్ణములో పైన చెప్పినమాత్ర కల్పుకొని పుచ్చుకొనేది.

రక్తక్షయ, శ్వాసకాసలకు తామరపువ్వుల కషాయములో యి చ్చేది, అండవాయువులకు పులుగుడుచెట్టుచూర్ణము రెండున్ను చేర్చి యీ మాత్రఅందులోకలిపి పుచ్చుకొనేది.

మరిన్ని.

శ్వాసకాసలకు గుంటగలగరాకు రసములో యీమాత్ర కలిపి చ్చుకొనేది పొరలువుండేకన్నులు, దుర్మాంసము పెరిగినకన్నులకు, మెటిపటలము తెల్లటిపొరకంటిలోపూలుకన్నులు, మెరుపుకన్ను, దురదకన్ను నీరుకారడం, గుడ్డికన్ను యీలాటిరోగములకుగుంటగలగరాకు రసముతో నిమ్మపండ్ల రసముతో వొకమాత్రచాదికలికము వేస్తూవచ్చేదిగా నేత్రరోములుహరించును, మూత్రగ్రహణులకు చక్కెరతోగాని, అరటిపూలు దం రసంపిండుకొనిగాని త్రిఫలకషాయముతోగాని వొకమాత్రపుచ్చుకొనేది కామిలాశోభరోగములకు ఆవుపంచితములో మాత్రలుయిచ్చేది, విష తమునకు వేపాకు, తాడికాయలు, మిర్యాలు, శొంఠియివిచేర్చి యిందు వొకమాత్రమిశ్రపరచి యిచ్చేది, సుఖజన్నికి అల్లపురసములో యిచ్చేది జ్వరదాహమునకు చక్కెరతోయిచ్చేది అరవై నాలుగు విషములకు యీ మాత్ర నిమ్మపండ్లరసాన చాదిపూసేది, తేలుకఱచినతావు కొకమాత్ర నీళ్ళలోచాదివేసేది, కలికంవేశేది, లోజ్వరాలకు అనగాఅస్తిగతజ్వర లకు పెరుగులో యిచ్చేది, వరసజ్వరములకు బుడ్డకాకర కషాయముతో యిచ్చేది, పిత్తశ్లేష్మమునకు అల్లపురసములో యివ్వవలెను, మెన నాలుగు వాయువులకు పులిమిరిచెక్కరసములో కపాలకుష్ఠం, గ్రంథి శూలరోగము, కఠినవిషము, కొన్నివిషములు, నోటనీరుకారడం, పీటక త్రిగడుకంచూర్ణములో యీమాత్రమిళితముజేసియిచ్చేది.

పెట్లుప్పుద్రావకం.

పదిదీక్షలైనలేక అయిదుదీక్షలైనా తీరుమానించియుండే

| | | | |
|---|---|---|---|
| శూరేకారం | పలం ౧౦ | పటికారం | పలం |

ఇవిరెండున్ను వొక పెద్దదుత్తలోవేసి బాలెమూసి పొయ్యిమీద బెట్టి బాలెద్రావకం దించుకొనేది, యీద్రావకము చల్లటినీళ్లతోగాని అల్లపురసములోగాని పదిచుక్కలువేసి మూడుపూటలు యిచ్చేది.

ఇందుసతీరేవ్యాధులు.

కడుపునొప్పులు, శూలలు, పిత్తవాయువులు, కడుపులోమంటలు మొదలైనవ్యాధులు తీరును, ఇందుకు యిచ్చాపత్యము.

## శంఖుద్రావకము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| సూరేకారం | పలం | ౧౦ | వుత్తరేణివుప్పు | పలం | ౧ |
| పటికారం | ,, | ౧౦ | యవాక్షారం | ,, | ౧ |
| శంఖభస్మం | ,, | ౫ | వెలిగారం | ,, | ౧ |
| జుప్పు | ,, | ౧ | పలుకుసాంబ్రాణి | ,, | ౧ |
| రియుప్పు | ,, | ౧ | అష్టాకారం | ,, | ౧ |
| వాక్షారం | ,, | ౧ | ఆకుజెముడుపట్టతోతీసినవుప్పు | | ౧ |
| బ్జాకారం | ,, | ౧ | | | |

ఇవిఅన్నినిమ్మపండ్లరసములోమర్దించి, నొకకుండలోవేసి శాలెమూ ద్రావకంతీసికొనేది, యీద్రావకముమిక్కిలి కారముగలిగి వేగముగలగా నుండును. రూపాయయెత్తురం భాగముచల్లనినీళ్లలోవేసి ౧౨ పూటలు లేక౧౦దినములు౨పూటలు సేవించినపక్షమునకు,

ఇందుకుతీరేవ్యాధులు,

గుల్మములు,ప్లీహవ్యాధులు,బల్లలు,కడుపునొప్పులు, రొమ్మునొప్పులుపిత్తశూలలు, రొమ్మునమూసుకొనే రుద్రవాయువు, పిత్తవికారములు మూత్రంకట్టుమూత్ర ద్వారమునుంచి శుద్ధపడడము మూత్రద్వారమునం ఱకల్లుబిగించుకొనికడుపుబ్బరములు యివియన్ని పటాపంచలై పోవును.

అల్లపురసము కాలు పలములోపలంనీళ్ళుబోసి యీద్రావకం అయిచుక్కలు వేసిపుచ్చుకొంటె కడుపులోపిత్తవాయువు మంటలు, రొమ్ములోమందున కఫంకట్టడం, రుద్రవాయువు హరించును, యిచ్ఛాపథ్యము

అష్టగుల్మములు, దశవాయువులకు, కాసశ్వాస. ప్లీహరోగము. నీళ్లు, మహోదరము, క్రిందికడుపువాపు, మందారకాశము,మాంసబల్ల శ్లేష్మరోగము కున్నువెర్రిపుచ్చకాయ రసములోయిచ్చేది.

ఈమూత్రనీళ్లలో కలిపిపాదమునకు పూసినడిస్తే నొప్పివుండనేరదు. గాయరేకులోపై ఔషధంబెట్టిరక్షగట్టితే శ్వాసములోపలస్థంభించును.

ఈ ఔషదమునకు యిచ్చాపత్యము కొన్ని వ్యాధులకు కఠినరోగము లు, చెడుగుణముగలిగిన రోగములకు మొండిరోగములకు బలమైనవ్యాధి లకు తగుమైన పత్యము బెట్టవలెను.

మరీచిద్రావకము.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| మిర్యాలు | వీశె | ౧ | శొంఠ | పలం |
| సన్నరాష్టం | పలం | ౧ | | |

ఇవిఅన్నిసలియగొట్టి వొకకుండలో వేసి ౧౨సేర్లమంచిజలము అయిదు దినములు వూరనిచ్చి పొయ్యిమీదవుంచి అంబికాయంత్ర ద్రావకము దించుకొనేది, అంబికా యంత్రమనగా సారాయిబట్టి ద్రావకము దించుకొనేది.

ఈద్రావకము పలిమెడుచల్లని నీళ్ళలో పదిబొట్లుద్రావకంవేసి చ్చుకొంటే తక్షణమేశీతళాన్ని హరించియమును విదళించిశరీరమునకు ముగలుగునుతె లేకగిపూటలు పుచ్చుకొన్న,

ఇందునశీరేవ్యాధులు,

కడుపునొప్పులు,జ్వరములు, రొమ్మునొప్పులు,వాతం,వాయువా కఫంకలిగించెవాయువులుమూర్ఛవాయువులు, చలిజ్వరములు, దేహ ద్యంతమునొప్పులు,మందము,అజీర్ణములు,మాంద్యగణములు, చెవి అజీర్ణబేదులు,మందబేదులు,కడుపుబ్బరములు మొదలైనవియీ రోగములకు పెద్దవాండ్లకుచిన్నవాండ్లకువుపయోగించుకొనేది,యిందు యిచ్చాపత్యము.

సహాదేవి రసాయనము.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| గొలిమిడిఆకురసం | వీశె | 1 | ఆవుపాలు | సే. |
| ‥న్నపల్లేరాకురసం | ,, | 1 | నెయ్యి | పల |
| కామంచిఆకురసం | ,, | 1 | చీనాచక్కెర | ,, |

తర్వాత.

ఇవిదినుసుం౧కిశీవరహాలయెత్తుఅనగాఅరపలం.

అతిమధురం
అశ్వగంధివేరు
తామరవిత్తులపప్పు
శ్రీగంధపుచక్కపొడి
కాశినవిత్తులు
అమృతసంజీవితీగె
యేలకులు
దోసవిత్తనాలు
పిప్పళ్ళు
తుంగముస్తెలు
మునగవిత్తులు

ఇవిఅన్నిచూర్ణించిపైనరసములోవేసి పాగుపదంవచ్చేవరకుకనిపెట్టి పాకముగాకాచినెయ్యివిడిపించిరసాయనపక్వముగాదించుకొని చిన్నపొన్న కాయ ప్రమాణంరేపుమాపు మండలంఅనగా౪౦దినములుపుచ్చుకొంటే,

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

ప్రమేహము, మూత్రకృచ్ఛ్రలు, వృష్ణబేదులు, ఎముకలోనుండే కాలురక్తకుసు మరోగములు, పురాతనజ్వరములుతీరును.

ఇందుకుపత్యము.

పచ్చపెసలపప్పు
కమాంసం
పుపెఱుగు
కందిపప్పు
ఆవునెయ్యి
గోధుమపిండిపదార్థము
ఉద్దిపప్పువడలు
ఆవుపాలు

అరటిపూతమొదలైనతీపుపదార్థములుపుచ్చుకొనేది, పులుసువర్జం,

చిత్రమూలరసాయనం,
ఇవిదినుసుంకి౧౦పలాలు.

చిత్రమూలపువేరుపట్ట
దొండవేరు
పొన్నవేరు
రసమూలము
కానుగవేరు
మునగవేరుపట్ట

తెల్లగలిజేరి వేరు అతికిన మామిడి వేరు
కరివేపాకుపి శెలు

కలశమందు ౧౮ సేర్లనీళ్ళుబోసియీ వేళ్ళుఅన్ని చిన్నముక్కలుగా కొట్టిపదహారుషోడశ భాగముగా కాచియిందులో ౩౦ పలాలు తాటిబెల్లము తేనెఅర్థశేరు విడిపించిపాగుపదము చూచుకొని,

ఇందులో,

ఇవిదినుసుగకి ౨పలాలు.

త్రికటుకం ఇందుప్పు
జిలకర ఓమం
ఇంగువ పొట్టుతీసిన తెల్లగెడ్డలు

అన్నిపొడిజేసిపైనపాకములో వేసికలియబెట్టి పూటకునొక లువరహా యెత్తుకాలు మండలంఅనగా౧౦ దినములు పుచ్చుకొంతే.

ఇందుకుతీరేవ్యాధులు

గుండెనొప్పులు, రక్తరోగము, శోఫలు, పాండువలు, అగ్ని ద్యములు, ప్లీహవ్యాధులు, వాయువు, వాంతులు, దోషములు యిం ను, యిందుకు యిచ్చాపత్యము,

గంధకరసాయనం,

శుద్ధిచేసిన నెల్లికాయగంధకంపలములు౬

ఇవిదినుసుగకి పలంఅనగా ౨౪ వరహాయెత్తు.

శొంఠి మిర్యాలు
పిప్పళ్ళు తగరవిత్తులు
చిత్రమూలం కార్బోగబియ్యం

ఇవి చూర్ణించి యీచూర్ణమున్ను పైనగంధకం, పొడివేసిం దున్ను నొకటిగా కలుపుకొని యెత్తించి యీచూర్ణము వరహా

చూర్ణమునుగంధక చూర్ణము నొక్కొక్కటికొకతరహాయెత్తు చొప్పున, ఇందులో చక్కెరకల్పుకొని పుచ్చుకొనేది.

మఱియొకటి.

చక్కెర పదిహేను పలాలు పాకముచేసి యీపాకములో గంధక చూర్ణము పైన వస్తువులచూర్ణముబోసి పాకమునులో నెయ్యి ౨ పలాలు, తేనె రెండుపలాలుగూర్చి పుచ్చుకొంటే.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

మేహవ్రణములు, అంగలూటీలు, లింగపట్లు, కరిమేహం, గజ్జి, దురదలు, కొఱుకు, సవ్వాయిలు, వృష్ణం మొదలైనవిన్ని గ్రహణిభేదములునుతీరును.

ఇందుకు పత్యము.

పాలుఅన్నము యివిపుచ్చుకొనేది. మేకమాంసం పుచ్చుకొనవచ్చును.

ఫరంగిపట్ట రసాయనము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| పరంగిచక్క | పలం ౬ | నల్లవుప్పి వేరుపట్ట | పలం ౩ |
| శొంటి | | పిప్పళ్ళు | |
| మిర్యాలు | | వోమం | |
| వాయిలవంగాలు | | జిలకర్ర | |
| నల్లజిలకర్ర | | తెల్లవుప్పి వేరుపట్ట | |

ఇవిదినుసు్సు ౧-కి కాలుపలంవంతున

ఇవిఅన్ని చూర్ణించి వస్త్రఘాళితంజేసి చక్కెర ౮ పలాలు పాత్రలోవేసిపాకంచేసేటప్పుడు పైనచూర్ణముబోసి నెయ్యి ౮ పలాలు, తేనెపది పలాలుబోసి రసాయన పక్వంచూచి దించుకొని పూటకు పొన్నకాయప్రమాణం పుచ్చుకొనేది. వృష్ణవాయువులు, నొప్పులు మొదలైనవి తీరును. ఇందుకు ఇచ్ఛాపత్యము.

మేహదగ్గులు, ఉబ్బసములకు, పిప్పల్యాది రసాయనము.

శుద్ధిజేసినసన్నపిప్పళ్ళు, పలం౮, ధనియాలుపలం ౧, అడ్డసరపువేళ్లు, పలం౨, జిలకర్రపలం౧, నాగుదోసవేళ్లుపలం౨, అతిమధురంపలం౧ మస్టుహళ్లుపలం ౨, సన్నరాష్టంపలం౧, చిత్రమూలపలం ౧, వంగంపలం౧, శొంఠిపలం౧, జాజికాయపలం 1, మిర్యాలుపలం౧, జాపత్రిపలం1, తాళిశపత్రిపలం1, యేలకులుపలం1, చంగల్వకోష్టంపలం౧, లవంగపట్ట పలం 1.

ఈవస్తువులు వేంచవలసినవి వేచి అన్నియొకటిగాకొట్టి చూ-
ముచేసి వస్త్రఘాళితముచేసి తర్వాత చీనాచక్కెర పదిపలాలు, చట్టిల
బోసి ఆవుపాలు రెండుసేరులుబోసి పాకముగాకలియబెట్టేది. పాకంవచ
టప్పుడు పైనచూర్ణము పాకములోబోసి కలియబెట్టుతూ పాగుసమయి
మందు నెయ్యివొక సేరు; తేనెరెండు శేరులుబోసి రసాయనపక్వముగావ-
దించుకొని గిణపతిపూజజేసి పూటవకటింటికి నెల్లికాయ ప్రమాణం
వ్యాపుపుచ్చుకొనేది. రేపుమాపు పుచ్చుకొనేది కాలుమండలం, అర్ధ
డలం, మండలం దినములు పుచ్చుకొనేది.

ఈరసాయనముతోకూడా పగడసున్నము, ముత్యాభస్మము, మి-
పలుచుకొని పుచ్చుకొనేది.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

వాతపిత్తక్షయములు, మేహక్షయములు, పాండుక్షయములు
క్షయములు, ప్రాణ్ణంమీద కలిగినదగ్గులు, కఫక్షయములు, ఉబ్బసములు
మొదలైనవి తీరును.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | లేతవంకాయ | కందగడ్డ |
| మునగకాయ | కొయ్యతోటకూర | అత్తికాయ |
| కలకూర | మేకమాంసం | మేకపుప్పంచులు |
| పుర్రపిట్టలు | కౌజు | కుందేటిమాంస |
| అరటిపువ్వు | పెద్దచిక్కుడుకాయ | ఆవుపాలు |

పంద, కాచినబీరకాయ నీరువత్తినపొట్లకాయకూర ఆవునెయ్యి
యుక్తాయుక్తము చూచుకొని ఆవుమజ్జిగె, వేడినీరుదాహముయు-
అనుకూలము యీపదార్థముచేర్చుకొనవలెను. పులుసుకూడదు. పిత్తదె
హాలకుపాతచింతాకు, నెల్లివడియము పాతకిచ్చిడికాయపూరగాయఇవిచే
ర్చుకోవచ్చును. పొగాకుకూడదు. పైనజెప్పినరోగములుతీరును. లాపి-
వస్తువులుకూడదు.

మేహాంతక రసాయనం.

-- జేసిన పరంగిచ
- వస్త్రఘాళితం పలం ౧౫ సుగంధపాలనలుపు పలం
చెసినచూ-

పెన్నేరుగడ్డ శుద్ధిజేసినది ,, ౫ కన్నెకుమారిగడ్డ ,, ౫
భూచక్రగడ్డ ,, ౫

ఇవిఅన్ని చూర్ణించి వస్త్రఘూలితంచేసి పరంగిచెక్క చూర్ణము తోకల్పుకొని.

తర్వాత.

ఇవి దినుసు ౧ కి ౧ పలం.

| | |
|---|---|
| అతిమధురము | అక్కలకర్ర |
| భారంగి | సన్నరాష్ట్రం |
| తాళిశపత్రి | లవంగం |
| యేలకులు | జాజికాయ |
| జాపత్రి | నాగకేసరాలు |
| లవంగపట్ట | జటామాంసి |
| తక్కోలం | తామరగడ్డ |
| యెఱ్ఱ అల్లిగడ్డలు | శ్రీగంధపుచెక్క |
| వట్టివేళ్ళు | త్రికటుకం |
| అఫలాలు | శెవ్యం |
| గజపిప్పళ్ళు | వెలగవేళ్ళు. |

ఇవి దినుసు ౧ కి ౧ పలం నంతున.

అన్నిచూర్ణముజేసివస్త్రఘూళితంచేసి పైనచూర్ణములో కల్పుకొని.

ఇవి దినుసు ౧ కి ౫ పలం.

| | |
|---|---|
| ఖర్జూరపుకాయ | ద్రాక్ష |
| బాదంపప్పు | సారపప్పు |
| గసగసాలు | |

ఇవి అన్ని ఆవుపాలుతో నూరుకొని ముద్దజేసికొని,

తర్వాత.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పచ్చకర్పూరము | వరహా | ౨౹ | అపరంజిబంగారురవరేకులు | | ౨౹ |
| కుంకుమపువ్వు | ,, | ౨౹ | మలాంవెండిరేకులు | ,, | ౨౹ |
| గోరోజనం | ,, | ౨౹ | కాంతసింధూరము | ,, | ౨౹ |
| అయసింధూరము | ,, | ౨౹ | యేలకాయలోని వి_త్తనములు | | ౨౹ |

ఒకపాత్రలో రెండుపళ్ళుపాలు ఒకపడి పన్నిరుఋన్నిబోశి యిందులో చీనా కలకండ వకపిశెవేసి పొయ్యిమీందవుంచి పాగుపదములో పైన చూర్ణముబోసి.

ద్రాక్షి గసగసాలు
ఖర్జూరము కుంకుమపువ్వు

ఈనాలుగు సరుకులున్ను నూరి ముద్ధచేసి కలియబెట్టుచు ఆవల పచ్చకర్పూరము మొదలైన బంగారురేకులు నెయ్యిలో కరిగించిరసాయన పాకములోబోసి నెయ్యి అరవీసె, తేనె ముక్కాలువీసెబోసి యుమైన పాకముజూచి దించుకొని శివశక్తిపూజజేసి పూటకు నెల్లికాయ ప్రమాణం రసాయనం రేపుమాపు మండలందినములు పుచ్చుకొనేది.

ఇందున తీరేవ్యాధులు

మేహములు ౨౧-న్ని, మేహవాయువులున్ను మేహజ్వరములున్ను, మేహపిత్తవాయువులు, అస్థిగతజ్వరములున్ను మాంసగతజ్వరములును అంగదాహములున్ను, చేతులులోకాళ్లుమంటలున్ను, కపాలపూర్ణములున్ను, అతిసారములున్ను, గ్రహణిభేదులు, మేహక్షయములున్ను, వ్రణలున్ను, కుష్ఠువలున్ను, కరిమేహములున్ను, మేహపొడలున్ను, శూలన్ను, గుల్మములున్ను, బల్లలున్ను మొదలైనమేహజాడ్యములన్ని పంచలై పోవును.

యీ మేహాంతక రసాయనం దేహజాడ్యములను హరించి దేహసుఖము గలుగజేసి రక్తవృద్ధి దేహకాంతి గలుగజేయును. ఇందుకుయిపత్యము.

దీపాగ్ని చూర్ణము.

దిరిశనము, నేలదిరిశనము, సమూలము, తంగేడువేళ్ళపట్ట సమంపొడి

వోమం ఇందుప్పు
జిలకఱ్ఱ నల్లజిలకఱ్ఱ
ఇంగువ కరక్కాకాయలు

సమముగా యివివెచ్చజేసి చూర్ణముజేసి పైనచూర్ణములో కొని తేనెలోగాని, నేతిలోగానిపుచ్చుకొంటె వాతములుహరించు. లిగలుగును ఇచ్ఛాపత్యము.

## గంధక చూర్ణము.

శుద్ధిజేసిన నల్లికాయగంధకం పలం 3

శొంఠి, పిప్పళ్ళు, మిర్యాలు యివిమూడున్ను వెచ్చజేసి చూర్ణము సినది మూడుపలాలు.

గుంటగలగరచూర్ణము పలం 3

ఇవిమూడున్ను వకటిగాకల్పుకొని పూట కొకటింగాలు వరహా యెత్తుచూర్ణము రెండుపూటలున్ను పుచ్చుకొంటూవస్తే నేతిలోగాని, దే లోగాని మూడువేళ్లపట్టు చూర్ణము పుచ్చుకొంటే, ధాతువృద్ధిగలుగు ను. వాతములు, వాయువులుహరించును. ఇచ్ఛాపత్యము, వాతపదార్థ ములుకూడదు, వాయువులు మొదలైనవ్యాధులను హరించును,

## తాళిశపత్రి లేహ్యము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| తాళిశపత్రి | పలం | ౨ | యేలకులు | వరహాలయెత్తు | ౨ |
| మి[illegible] | ,, | ౨ | నాగకేసరాలు | ,, | ౨ |
| పి[illegible] | ,, | ౨ | లవంగపత్రి | ,, | ౨ |
| [illegible] | ,, | 3 | వెలగవేళ్ళు | ,, | ౨ |
| [illegible] | ,, | 3 | బెల్లం | ,, | 30 |

ఈవస్తువులన్ని చూర్ణముజేశి బెల్లం పాకపదముగా కాచి యీచూ ర్ణము ఆపాకములోవేసి నెయ్యి రెండుపలాలు, తేనెమూడుపలాలు బోసి లేహ్య పక్వంగాజేసుకొని పూటొకటింటికి పొన్నకాయ ప్రమాణంయిరు పూటలున్ను పుచ్చుకొంటే,

## ఇందున తీరేవ్యాధులు.

పాండువులు, గ్రహణిరోగములు, అస్థిజ్వరములు, గజ్జిపుండ్లు శ్వా సకాసలు, వుబ్బసరోగములు, రొమ్మునొప్పులు, కఫజాడ్యములునివా రణమౌను.

## ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | పచ్చపెసలపప్పు | కందగడ్డ |
| పెండలంగడ్డ | పెద్దచిక్కుడుకాయ | మేకమాంసం |
| నెయ్యి | పాలు | |

మజ్జిగ మొదలైనవిచేర్చుకొనవలెను. ఇచ్ఛాపత్యము.



చిత్రామూట్టి ఘృతం.

ఇవి దినుసు ౧-కి ౧ా పలం.

చిత్రామూట్టి
తిప్పతీగె
అశ్వగంధ
వాకుడు
పసుపు
చిట్రకూర
తుంగముస్తెలు
ముండ్లముష్టి
సుగంధపాలవేళ్లు

దినుసు ౧-కి ౧ా పలములు

చూర్ణముచేసి పదిసేర్ల నీళ్లుబోసి యొకపడికషాయముగా యందులో నొకటిన్నరసేరు ఆవుపాలు కషాయములోబోసి 3౦ లునెయ్యిబోసి నువ్వులనూనె ముక్కాలుసేరుబోసి,

తర్వాత.

ఇవి దినుసు ౧-కి 3 వరహాయెత్తు.

కోష్టం
లవంగం
వాయిలవంగాలు
సైంధవవణం
నల్లజిలకర్ర
పిప్పళ్లు
అతిమధురం
జిలకర్ర
త్రెల్లపాయి
శొంఠి
మిర్యాలు

ఇందులో.

ఉద్దిపప్పు
నీరుగొబ్బి ఆకురసం
గుంటగలగరరసం

ఇవి దినుసొక్కటింటికిముక్కాలు సేరుపోసికాచేది. పాకం యమందు,

త్రికటుకం- యేలకులు- ఖర్జూరం- చందనం- అశ్వగంధ- ఉ... ళ్లు- ఇప్పపూలు- జాపత్రి- ద్రాక్ష- లవంగాలు- లవంగపత్రి-అ... రం- సన్ననాగకేసరాలు- వెలగవేళ్లు- పిప్పళ్లు.

ఇవి అన్నిచూర్ణించివేసికలియబెట్టి లేహ్యాపక్వముజేసి పూట చ్చకాయ ప్రమాణం మండలంపుచ్చుకునేది.

ఇతాస్సపత్యాం.

మేహావాయువులకు పుష్పమణి మాత్రలు.

కుంకుమపుప్వు- వరహా-౫- గోరోజనం-౪- పచ్చకర్పూరం-౩-చ
ౘమిర్యాలు-౨- చంగల్వకోష్టం-౧- సన్నపిప్పళ్లు-౧- శొంఠి-౧- మిర్యా
-౧-అక్కలకర్ర-౧- చిత్రమూలం వేరుపట్ట- ౨- సుగంధపాలవేళ్లు- ౨
ల్ల తెగడవేరుపట్ట- ౨- గొలిమిడివేళ్ళు-౨- నేలతాటిగడ్డలు-౨- అతిమ
-రం-౨-మునగవేరుచెక్క-౨- కోపురసకర్పూరం-౨- రససింధూరము-
" వలాందయింగిలీకము-౨- కాంతసింధూరం-౨.

ముందు యీవస్తువులన్ని కల్వములో వుంచి స్వర్ణగలగర రసముతో
నాలుగు జాములుమర్దన,

మరిన్ని,

| | | | |
|---|---|---|---|
| ౘత్రమూలం | పలం। | మిర్యాలు | పలం। |
| తెల్లబాడిశ చెక్క | ,, । | | |

ఈమూడున్ను నలియకొట్టికషాయము బెట్టి యీకషాయముతోన్నా
క మర్దన జేసి కుంకుడుకాయప్రమాణం మాత్రలు జేసి నీడను యెం
...కమాత్రపొడి జేసి చక్కెరలోకల్పుకొని పుచ్చుకొంటే, మేహ
జ్వరములు, మేహావాయువులు, మేహానొప్పులు, మేహాశల్లులు, మేహాపా
కలు, మలబద్ధకములు యిదిన్నిగాక కొన్ని జాడ్యములుహరించును, తేనె
తో పుచ్చుకొన వచ్చును, రేపుమాపు నాలుమండలం, అర్థమండలం ది
నములు పుచ్చుకొనేది, రోగబలాబలముగు త్తెరిగి పుచ్చుకునేది, ఇందుకు
యిచ్చా పత్యము.

స్త్రీలు యింటికి దూరమయ్యేటప్పుడు కడుపునొప్పిగలిగినవారికి,

| | | | |
|---|---|---|---|
| ..టిబెల్లం | పలం ౧౨ | పుల్లటిపెరుగు | పలం౪ |
| ..ంగఫలములరసం | ,, | | |

ఇవియొకచట్టిలోబోసి బెల్లంకరిగించిపొయ్యిమీద బెట్టిపాగుపదంగా
చేది, పాకముజూచి,

ఇవి దినుసు౧-కి ౧ పలం,

వెలిగారం - శూరేకారం- గాజుప్పు - పటికారం- జిలకర్ర- సౌ
గం- నవాచారం- సైంధవలవణం- యింగువ- కాంతపురాయి,

ఇవి అన్నిపొడిజేసి పైనమందులోవేసి,

ఇవి దినుసు ౧-కి ౧ పలం,

తర్వాత,

| | | | |
|---|---|---|---|
| తెల్లగడ్డలు | పలం ౪ | తెల్లజిల్లేడిపాలు | ప |
| మునగవేరుచెక్క | ౪ | నేపాళం | వరహా యెత్తు |

ఇవి అన్ని కాటుకవలె మర్దనజేసి అన్నిసైన మందులో మిశ్రమ్యేటట్టుజేసి లేహ్యాపక్వముగానండి గొంటువక్క ప్రమాణం పుచ్చుటూవస్తే,

ఇందున తీరేవ్యాధులు,

ముట్టుకుట్టు, సూతకవాయువులు, కురుకువాయువులు, కడుపునొప్పులు, శరీరంనొప్పులు, సూతికా, జ్వరములు, నడుమునొప్పులు లైనవిహరించిఆరోగ్యము గలుగును.

ఇందుకు ఇచ్ఛాపత్యము,

దినములు మించినవ్యాధిగా మొండిరోగములుగానున్న ప వారిదేహబలాబలము జూచి పత్యముంచవలయును,

ఇందుకు పత్యము,

| | | |
|---|---|---|
| కందులు | మునగకాయ | మునగకూర |
| వంగపిందెలు | చురదకంద | కొయ్యతోటకూర |
| వుస్తికాయలు | ఆవుపాలు | కిచ్చిలికాయవూర |
| అల్లపువూరగాయ | కందిపచ్చడి | అటుకులవడియం |

ఇవి పుచ్చుకొనేది, కొద్దిగాపులుసుచేర్చుకొనేది,పిత్తశరీరవ నెల్లికాయవడియం, రేగుపండ్లపచ్చడి, పగటిపూట ఆవుమజ్జిగ, పాకపచ్చడి, యిట్టివస్తువులుచేర్చుకొన వచ్చును.

మేహకారకం, మేహవ్రణములకు కానుగఘృతం,

| | | |
|---|---|---|
| కానుగపాలు | పడి ౪ | శుద్ధిజేసినవాళం |
| టెంకాయపాలు | ౪ | కోపురసకర్పూరము |
| ఆవుపాలు | ౪ | |

వాళమున్ను, రసకర్పూరమున్ను కాటుకవలెమర్దించిపై కలపపొయ్యిమీదవుంచి మంటవేసి పాకపదంగాకాచిదించుకొ ...ులు పుచ్చుకొనేది.

ఈఘృతము వలన మేహ వ్రణములు, ఆరును. మేహకారక, మేహ వాయువు, నోటిపుండు, నాభి వ్రణము, నీరుచురుకులు, పసిమి, తెలుపు రోగము కాలుకు జాడ్యము, మేహ వెట్ట మొదలైనవి మానును. ఈ నెయ్యి పుచ్చుకొనునప్పుడు పులుసువర్జించి.

| | | |
|---|---|---|
| వేంచినవుప్పు | తియ్యకందిపప్పు | చారు |
| వంకాయపిందెలు | మునగకాయ | తియ్యతోటకూర |
| వేడినీళ్ళఅన్నం | ఆవుపాలు | |

ఇవిమట్టుకు పుచ్చుకొనేది,

పూరమైణము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| రసకర్పూరము | వరహా | ౧ | మిర్యాలు | వరహా | ౧ |
| ఇంగిలీకం | ,, | ౧ | తాటిబెల్లం | ,, | ౧ |
| లవంగాలు | ,, | ౧ | | | |

ఈ అయిదు సరుకులున్ను కల్వమందు మర్దనజేసేది. కొద్దిగా తేనెవి రెండు జాములు మర్దనజేసి డబ్బిలో వుంచుకొనేది.

ఈ మైనము మిర్యాలు ప్రమాణము రేపుమాపు అయిదు దినములు మొదలుకొని తొమ్మిది దినములవరకు రోగబలముజూచి వాడవలెను, నిదానముజూచి వాడవలెను.

ఇందుకు పత్యములేదు.

మేహశూల, మేహగ్రంధులు, పొత్రము, అండవాయువు పుండ్లు మొదలైనవితీరును. వేంచినవుప్పు చేర్చుకొనేది.

ఇందుకుపత్యము,

| | | |
|---|---|---|
| నెయ్యి | ఆవుపాలు | మేకమాంసం |
| తియ్యకందిపప్పుచారు | వంకాయపిందెలు | మునగపిందెలు |
| లేత బెండకాయ. | | |

గోధుమపదార్థములుచక్కెర మొదలైనవి పులుసుకూడదు.

వడిశగడ్డలకు చూర్ణము.

పరంగిచెక్క పలం ౧౧

# వ్యాసప్రో_

ఇవి దినుసు ౧-కి ౧ పలం.

లవంగాలు- జాపత్రి- జాజకాయ - శొంఠి- మిర్యాలు-పిప్పళ్ళు- కరక్కాయ- నెల్లికాయ- తాడికాయ- చిత్రమూలం- తెల్లతెగడవేళ్లు- నల్లిపుప్పి వేరుచెక్క - సన్నరాష్టం- జిలకర- నల్లజిలకర- పెన్నేరుగడ్డ- వోమం- వసాలకంగినీలు- భావంచీలు- నీరుమవిత్తులపప్పు,

ఇవిఅన్ని కొట్టి చూర్ణముజేసి యింటుకు సమంగా చక్కెరకల్పుకొనితొమ్మిది దినములు పత్యము లేకుండా పుచ్చుకొంటే, పది దినములకువడిశగడ్డలు, మేహవ్రణము, కొఱుకు, పసిమి, తెలుపురోగము కంటికికనబడకుండా పరుగెత్తును. కఠికపత్యముగా పుచ్చుకొంటే త్వరలోని - రణమౌనని తెలిసేది.

కోడాసుడి మాత్రలు,

శొంఠి- పిప్పళ్ళు- మిర్యాలు- కరక్కాయాలు - నెల్లికాయ- తకాయలు- నల్లజిలకర- కటుకరోహిణి- చిత్రమూలం- ఇందుప్పు- ఇంకం- వెలిగారం- నెల్లికాయగంధకం- పత్రతాళకం- మనశిల- నాభి- - రతికర్పూరం- పాదరసం- శుద్ధిజేసిన నేపాళపప్పు- చిట్టాముదంపప్పు.

దినుసు ౧-కి ౧ తులం.

నేపాళపప్పు పలం ౫ ఆముదపప్పు తులం

వీటిలో వెలిగారం రసగంధకాదులన్నొక్కటి శుద్ధిజేసికొని లుకలు తీసివేసి శుద్ధిజేసిన నేపాళపప్పు చూర్ణము చేయవలసిన దినులుచూర్ణముజేసి రసగంధక తాళకాదులను ముందుగా కాటుకవలెను... కొని తర్వాత కడమవస్తువులనుకూర్చి నీలియాకురసముతో నాలుగు- ములు మర్దించి, ఆవల గుంటగలగరాకు పసరుతో ఆరుజాములు న నిమ్మపులుసుతోమూడు జాములుమర్దననల్లతులసి ఆకురసముతో కజాముమర్దనజేసి మిర్యాలు ప్రమాణముమాత్రలు జేసి భద్రపరచి.

ఈమాత్ర గుల్మరోగములకు, మజ్జిగెలో నిచ్చేది,
శ్రోణిత వాతమునకు, బచ్చలికూర రసములో నిచ్చేది.
రక్తభేదికి, జాజికాయ చూర్ణములో నిచ్చేది,
ధాతువృద్ధికి, దొండాకు రసములో నిచ్చేది,

గ్రహణిభేదులకు, ఆవునేతిలో యిచ్చేది,

కడుపుబ్బరమునకు ఒకమాత్ర ఆవునేతిలో యిచ్చేది,

ప్రమేహములకు, నిర్గుండి రసములో యీమాత్రలు యిచ్చేది,

మేహప్రమేహములకు, ఒకమాత్ర ఆవుపాలుతో గాని మేక పాలుతో గానియిచ్చేది,

శ్వాసకాసదీర్ఘనాసకం, తగరాకు రసములోయిచ్చేది,

అతివృష్ణమునకు, చింతవిత్తుల రసముతోయిచ్చేది,

దేహము చిక్కినందుకు, యీమాత్ర తేనెలో యిచ్చేది,

కంఠం మూసు కొన్నందుకు, రొమ్ము మూసు కొన్నందుకు, రొమ్ము భారంగలిగిన నొక - త్రిశొంఠి, పిప్పళ్లు,మిర్యాలుపొడిలో యిచ్చేది,

ముఖవశీకరానకు, ప్రత్తియాకురసములోగాని తాంబూలములో గానియిచ్చే-

-రోగము, శూల రోగములకు, మునగ రసములో నిచ్చేది, మునగరసములో నెయ్యిచేర్చిచ్చేది.

-గ్రహణులకు. కొత్తమెర్లు, వస, నెయ్యివీటిలోయిచ్చేది.

ఉష్ణములకు, చక్కెర, జిలకరవీటిలో నిచ్చేది.

అతిదాహమునకు, జిలకర్రలో వకమాత్రనిచ్చేది,

వగ్గులకు త్రికటుకముతో నొకమాత్ర నిచ్చేది,

చిత్తభ్రమకు, పంచదారతో నిచ్చేది.

నీరుడు రోగానికి, సుగంధపాల కషాయములో నిచ్చేది.

వాతజ్వరానికి, వావిలాకు రసాననిచ్చేది.

పిత్తజ్వరానికి, ఒకమాత్ర సొంటికషాయములోనిచ్చేది.

శ్లేష్మజ్వరానికి, త్రికటుకం, అల్లపురసములో నిచ్చేది.

వాతజ్వరానికి, ధనియాలు కషాయములోగాని, శొంఠికషాయము గానియిచ్చేది.

గ్రహణిభేదులకు, మెనుము పెరుగులోనిచ్చేది.

జ్వరమున్ను, శరీరం నొప్పులకు గుంటగలగర రసములో నిచ్చేది.

-మున్న వేసేది, శిరోభారములు దిగును.

భేదులకు, కట్టెగడ్డల రసముతో నిచ్చేది.

అండవాత జ్వరాలకు, గచ్చాకురసమునవిచ్చేది. వాయువులకు చక్కెరలోనిచ్చేది.

భోగానికి, సాంబ్రాణి ఆకురసములో నిచ్చేది.

సన్నిపాతకమునకు, ఉమెత్తాకురసములో నిచ్చేది.

దీవనానికి, వేడినీళ్ళలో నిచ్చేది.

మూలవాయువులకు, ముల్లంగిరసములో నిచ్చేది.

వాపులకు, వసకరుకునీళ్ళతో నిచ్చేది.

పురుగుకాటు పొడలకు, నిమ్మపండ్లరసములో నిచ్చేది,

సకలపురుగు కాటులకు, గోమయములో నెమలిరెక్క కరుకు యొకమాత్ర కలిపి కాటుకు తడిపేది లోపలికిన్ని యిచ్చేది.

అల్లపు రసముతో కలికంవేసి చూచితేపాతాళ అంజనపా

పిశాచికి, కలికంవేస్తే పారిపోవును.

మంచినూనెలో కలిపికలికంవేస్తె కంటిలోపూలుతీరును.

మూలానికియీఔషధము ఆశిరములో తడిపేది.

మద్రివిత్తనముల చూర్ణములోయిస్తే బిడ్డలుకలుగును.

పాము విషానికి, కాటులోరాచేది.

తేలువిషానికి, కాటులోరాచి నిప్పుసెగ చూపించేది.

ఈవిధమైన అనుపాన విశేషములుగుర్తెరిగి రోగముల అంతు సుకొని యీయౌషధము నిస్తేదేవుని కృపవలన సుగుణమౌను.

## ధాతువృద్ధి లేహ్యము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| మాదీఫలరసము | సేరు 3 | వెలగపండ్లరసము | సే |
| పుల్లదానిమ్మపండ్లరసము | ,, ౧ | బిల్వపండ్లరసం | , |
| తీపుదానిమ్మపండ్లరసము | ,, 4 | | |

ఈరసములన్ని యొక పాత్రలోబోసి దీనిలో ౧౬ పలాలుచీ కండపొడిజేసి వేసి.

తర్వాత.

| | | | |
|---|---|---|---|
| రూమస్తకి | పలం ౧ | శొంఠి | పల |
| కుంకుమపువ్వు | ,, 4 | సాలామిసిరి | |
| అతిమధురం | ,, 4 | జటామాంసి | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| మొగ్గలుతీసిన లవంగాలు | ,, 4 | ద్రాక్ష | |
| వెదురుప్పు | ,, 4 | బాదంపప్పు | ,, 4 |
| అగరుసంధపుచెక్కపొడి | ,, 4 | తిప్పచెక్క | ,, 4 |
| లవంగపట్ట | ,, 4 | చల్వామిర్యాలు | ,,అర |

ఈ వస్తువులు వేరెవేరె చూర్ణము జేసుకొనిపైనపాత్రపొయ్యిమీద ట్టిమంట వేసేది. పాకమువచ్చేటప్పుడు యీచూర్ణము వేసి పాకముగా కలియబెట్టుచు మూడుతులాలు మలాం వెండిరేకులు వేసి కరిగిన తర్వాత నెయ్యి నాలుగుపలాలు, తేనెమూడుపలాలుపోసి లేహ్యపాకముగా జేసి పూటకుఅరతులం లేహ్యముపుచ్చుకొనేది. రేపుమాపుయీప్రకారంపుచ్చుకొంటూవస్తె చిక్కిపోయినదేహానికి బలముగలుగును ధాతుపుష్టి యిచ్చును. పేగులువుండే ఆహారసంచి, బలముయిచ్చి వాయువు, తలనొప్పి. గుండెనొప్పి, మూలాధారవ్రాణ్ణము, అజీర్ణముభేదులు హరించును. దేహముచల్లబడిరక్తవృద్ధిగలుగును.

ఇందుకు పత్యము,

మాంసము ఉద్దిపప్పువడలు
నెయ్యి వెన్న
అయము మొదలైనవి పుచ్చుకొనేది. ఇచ్ఛాపత్యము.



గుల్మరోగకుతారము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| శ్రీ కాపులుకాంచిన జూరేకారపప్పు | పలం ౧ | గాజుప్పు | పలం ౧ |
| ఇందుప్పు | ,, ౧ | లాగారుప్పు | ,, ౧ |
| కరియుప్పు | ,, ౧ | వెలిగారం | ,, ౧ |

వీటిని చిన్నతునకలుగాజేసియొకచిన్న పిడతలోవేసి తెల్లజిల్లేడిపాలుమునగబోసి పెంకుమూసి అయిదు ఘట్టిశీలమన్నులిచ్చి యెండబెట్టిఅరజపుటంవేసియెత్తుకొని తురుసు అరపలంచేర్చి దొండాకు రసముతోనూరించిబిళ్ళజేసి ప్రమిదెలోవుంచి ఘట్టిసీలమట్టిజేసి యెనిమిదిపిడకల పుటం వేసేది.

ఈవిధమైన పుటములు యేడు పుటములొక్కొక పుటానికిరెండేసి పిడకలు హెచ్చించేది.

తర్వాత.

గాడిదె గడపాకురసముతో మూడు పుటములు, జొవ్వాయికాయ పాలుతో రెండుపుటాలు వేసియెత్తుకొని గుల్మరోగములకు అగ్నిమాంధ్య ముకడుపునొప్పులు సూతకవాయువులకు, సీరుబల్లలు, వీటికితగిన అనుపానములలో యిస్తే నివారణమౌను. బుద్ధిమంతులైనపండితులు పలువిధమైనరోగముల కుపయోగింతురు.

శీతళమువలన కలిసే మొరజ్వరమునకు దుష్టుపాకురసం గుగ్గాణి యెత్తు పలికి యిచ్చేది. జ్వరంవచ్చే ముందు యిచ్చేది.

రక్తపీనసము.

ముక్కులోనుంచి నెత్తురుపడేదానికి గంగిరావి కాయలు దెచ్చి గలగొట్టిఅందులోని విత్తనములు పదహారు విత్తనములెత్తుకొని మూడు రపగింజలనటికి అందులోవేసి కాడిబోసి గుడ్డనువుంచి పొట్లంగట్టిమూడు చుక్కలు ముక్కులోపిండేది. యీప్రకారం యేడుపరియాయములు పిండేది, పథ్యముగా వుండేదివుప్పు, పులుసుపోగాకుకూడదు. రక్తపీనస నివారించును.

వస్తువులకు యిరుగుడు.

| | |
|---|---|
| అభినికి | యిరుగుడు |
| శొంఠి | |

అనగా.

నల్లమందు తిన్నందుకు శొంటికషాయముగాని శొంటిపొడిగాని పుచ్చుకొంటే నల్లమందుగుణం విరిగిపోవును.

| | |
|---|---|
| తాళకానికి | యిరుగుడు |
| సున్నము | గన్నేరుకు. |

నువ్వులనూనెకు కరక్కాయల కషాయము స్త్రీలు, పురుషులకు స్త్రీలకు పురుషులు పెట్టుమందులకు బూడిదె గుమ్మడికాయ లేహ్యము.

| | |
|---|---|
| జముడు | తంగేడు, |

మాంసం అధికముగా తిన్నందుకు తెల్లబాయలు, మిర్యాలు, పూరమాత్రలువుప్పు, యిరుగుడు, ఎఱ్ఱగడ్డలు, తెల్లగడ్డ, పసువునరవు, జిలకర్ర పూ... నకుయిరుగుడు వుప్పు.

ఉమెత్తకు ఇఱుగుడు, చామరాకురసర, లేకపిచ్చిగుంటగలగర ముస్టి నేరేడు లేక మొగిలిచెండ్లరసం, జిల్లేడిపాలుకు, నెయ్యి, నీలిరసం.

జిల్లేడిఆకులకు, వుప్పిపండ్లు,

ఎలికెపాషాణమునకు, కాకరాకు, మిర్యాలు.

ఏడువిధముల గోరింటకు, తాడికాయలు.

నువ్వులకు, చక్కెర.

కందగడ్డలకు, నల్లతమలపాకులరసం.

జముడుపాలుకు, ఆకుజముడురసం.

కల్లుకు, ఇరుపు, తంగేటిరసం.

గురిగింజలకు, నెయ్యి, ఆవునెయ్యి.

బొంతజముడు, కరక్కాయవిత్తులు, జీలకర్ర, ధనియాలు ఇవిమూడు కలిసిన కషాయము.

మనశిలకు, సుయమిరుగుడు.

మాబండికాయకు, విఱుగుడు, ఉప్పుడుబియ్యము.

మాజవంతిన్నందుకు, విఱుగుడు. వంగికషాయము, లేదానెయ్యి, లేదా వాంఅ ఇచ్చేది.

మిర్యాలు లేదా, టెంకాయ.

రసకర్పూరమునకు మంచినూనెకు, తెల్లగలిజేరురసం.

## వస్తువుల విఱుగుడు.

అరటిపండ్లకు, విఱుగుడు, రసకర్పూరం, మిర్యాలు.

అరటిపండ్లకు, విఱుగుడు, నల్లేరు.

మంచిబెల్లముకు, వెనుము పెఱుగు.

బెల్లంపాగునకు విఱుగుడు, వుప్పు, పులిమజ్జిగ.

సారాయికి, విఱుగుడు, నిమ్మపులుసు, అరటిపట్టరసం, ఎఱ్ఱగడ్డలరసం ..డకు, తెల్లతుమ్మ.

సున్నముకు, నూనె, తిప్పతీగెకు. పసుపు.

టెంకాయ యెక్కువ తిన్నందుకు, వుప్పిడిబియ్యము, మిర్యాలు.

తేనెకు, ఇరుగుడు, శుద్ధజయం.

పాదరసానికి, గంధకము, నల్లవుమెత్త, వామిటి.

తాంబూలమునకు, ఉప్పు, చింతపులుసు, పులిమజ్జిగ.
చెవిలో జోరీగజొచ్చితే, గెంటెవాకురసం.
పెట్టుమందులకు, కాకరాకురసం, బెండకాయపాలు.
బంగియాకురసం, నిమ్మపులుసు, ఎఱ్ఱిగడ్డలరసం.
నవపాషాణాదులకు, నీలి, ప్రత్తి, మిర్యాలు, కాకరాకు, చిఱ్ఱికూర.
గంధకమునకు విఱుగుడు, చెఱుకుపాలు, పెండ్లిగుమ్మడి.
పనసపండ్లు భక్షించినందుకు, నెయ్యి, లేకరసకర్పూరమాత్ర.
కోళ్ళను భక్షించినందుకు. పుల్లటిపెఱుగు, నిమ్మపులుసు.
పాయసమునకు, సిరుమజ్జిగ, వేడినీళ్ళదాహం.

ఈప్రకారముగా ఇరుగుడు వస్తువులు తెలుసుకొంటే నృపమో కరమగునది.

## పుబ్బసముదగ్గులకు.

మిర్యాలు ౭ పొట్టుతీసిన తెల్లపాయలు ౪ దుష్టుపాకురసముతో మ ర్దించిచిట్టాముదముతో కలిపి ఇచ్చేది. కపం తెగును దగ్గుహరించును.

## సౌకారసున్నము.

౭ మార్లుకాంచిన పెట్లుప్పు పలం ౫ సీమసౌకారం పలం రెండున్న అంతర్దామరాకు రసముతో నొకజాము మర్దించి బిళ్ళజేసి ఎ బెట్టి చట్టిలోవుంచి మంటవేసేది, సున్నమౌను.

ఈసున్నాన్ని ఉత్తరేణి పసురుతో మర్దించి దానికపలంతురుసుగడ్డ కు కవచమిచ్చి యెండబెట్టి రెండువేళ్ళయెత్తు ఇంకపఱచి యీతురుసు ట్టి ౫ పిడకలతో పుఠంవేసేది, సున్నమౌను. దీనివలనసకలసరుకులుక ను, ఔషధములకు నాడుకొనేది.

## తాళక భస్మము.

పత్రతాళకం పలం ౧

ముండ్లతోటకూరాకు రసములో నొకదినం వూరవేసి చిత్రమూ లరసములో నొకదినం వూరనిచ్చితర్వాత యెఱ్ఱబచ్చలి ఆకునూరికవ చ్చిళీలజేసి పదిపిడకలతో పుఠంవేసియెత్తుకొని తిరుగా యెఱ్రబచ్చలి మిచ్చిపుఠం వేసేది. భస్మమౌను. గోరవర్ణముగానుండును,

ఈభస్మం తేనెలో కందిబేడ ప్రమాణం పుచ్చుకొంటే మేహాచల్లి, మహావ్రణములు, జ్వరములు హరించును. యిందుకు ఇచ్ఛాపత్యము.

రక్తకాసమునకు.

అత్తిపండ్లు పిలికినవిత్తులు పంల ౨ చిల్లవిత్తనాలు పలం ౧

వీటిని బంగారు ఛాయగా వేంచుకొని చూర్ణించి వస్త్రఘాలితం జేసిమూడు వేళ్ళలో పట్టినంత చూర్ణము తేనెలో కలుపుకొని పుచ్చుకొనేది. వాతపదార్థములుకూడదు. రక్తకాసములు మానును.

వెక్కిళ్ళకం,

నెమలిరెక్క కాల్చినభస్మమున్ను, కటుకరోహిణి కాల్చిన భస్మమున్ను రెండున్ను కలుపుకొని తేనెలో కలుపుకొనిపుచ్చుకొనేది. వెక్కిళ్లుమానును,

వోమ లేహ్యము.

వోమం పలం ౧౦

యిపొట్టుతీసి వేసి బాగారుద్ది వేసి బియ్యముగా జేసికొన్న వోమం వలెపొడిజేసి.

లవంగం; యేలకులు, శొంటి, మిర్యాలు, సన్నపిప్పళ్లు.

ఇవిదినుసు - ౧ - కి ౪ పలం

వెచ్చజేసి చూర్ణము జేసి పయినవోమ చూర్ణముతో కలుపుకొని తాటికలకండ పదిపలాలు పాగుజేసి యీవోమ చూర్ణము అందులోబోసి నెయ్యి రెండుపలాలు, తేనె రెండుపలాలు పాకములోపోసి లేహ్యముగా జేకొనిపూటకు గచ్చకాయ ప్రమాణంపుచ్చుకొంటే, అజీర్ణములు, వాయువులు,మందములు అజీర్ణ భేదులు, వీటినిహరించిదీపనముకలుగజేయును ద్ద వాండ్రు మొదలుకొని బాలురు చిన్న బిడ్డలు కూడా పుచ్చుకొనేది చ్ఛాపత్యము.

సిలకంఠ చూర్ణము.

ఇంగువ వరహా ౧ తెల్లతెగడవేరు వరహా ౧౧

చంగల్వకోష్టం ,, ౧౦

ఇవిదంచి చూర్ణముచేసి వస్త్ర ఘాలితంజేసి తాడికాయ ప్రమాణ చూర్ణము నేతిలోపుచ్చుకొంటే,

ఇందున తీరేవ్యాధులు,

దగ్గులు, పయిశ్వాసము, అగ్నిమాంద్యము, క్షయరోగము, గుల్మము, జన్నివాతము, అరోచకము యివితీరును,

సకలవృష్ణవాయువులకు దాడిమ్మచూర్ణము.

దానిమ్మపండ్ల పెంకులు, మామిడిపప్పు, జిలకర్ర, జాజికాయ, జాపత్రి, త్రికటుకం, జటామాంసి, ప్రత్తివిత్తులపప్పు, నెల్లికాయ వరుగులు, కోడిశపాల, చింతవిత్తులబొబ్బర, అతివస, పచ్చపూలుపూచే బొద్ది, కురాసానివోమం, మారేడిపప్పు, వెలగబంక.

ఇవిఅన్ని సమభాగముగాతూచుకొని వెచ్చజేసి చూర్ణముజేసివస్త్రఘాళితంజేసి మూడువేళ్ళు పట్టినంతచూర్ణము తేనెలో నేతిలో పుచ్చుకొంటె,

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

జలగ్రహణి, రక్తగ్రహణి, అజీర్ణభేధులు, వృష్ణవాయువుభేదులు, ఆసనంపోటు,మూలవాయువు,మూలకాకలు,ఆసనంమంట, మందాగ్ని ఇవి తీరును.

ఇందుకు పత్యము,

అత్తికాయ, వంగ పిందెలు, అరిటి కచ్చికలు, అరటిపువ్వు, మెంతికూర, మెంతులపులుసు, మామిడి ముట్టెలపులుసు, గసాలపచ్చడి, పచ్చపెసలపప్పు,

ఇవి అనుకూలము.

భల్లాతకిపాక్ ఖల్లాడికి.

శుద్ధిజేసినజీడివిత్తులు పలం ౧౦-చిత్రమూలం ౧- పరంగిచెక్క-౧ తెల్లపుప్పువేరు, ౧-పెన్నేరుగడ్డ, ౧- తెల్ల వెంపలి, ౧-పులిమిరిచెక్క,౧- నల్లజిలకర్ర, ౧-కస్తూరిపసుపు, ౧- గజపిప్పళ్లు పలం,౧-సన్నపిప్పళ్ళు,- కరక్కాయలు,౧- భావంచీలు,౧- చంగల్వకోష్టు, ౧-యెండుగొబ్బెర, తాటిబెల్లం, ౫-నువ్వులు, ౫- రసకర్పూరము, వరహాలి,

ఈదినుసులన్ని చూర్ణముజేసి జీడిగింజలు శుద్దిజేసికొని ముందుగా రోటిలోవేసిదంచి గొబ్బరవేసిదంచితర్వాత నువ్వులువేసిబాగాదంచితర్వాతచూర్ణమువేసి బాగాకాటుకవలెదంచి ఆవలతాటిబెల్లంవేసి బాగాదంచి రసకర్పూరాన్ని కల్వములో వుంచి కాటుకవలెపొడిజేసి యిందులోవేసికలియబెట్టుతూగడ్డ పారతో బాగాదంచియావత్తుసరుకులు అన్నికలిసిమిశ్రమమైమైనమయ్యేవరుకు బాగాదంచిభల్లాతకిచేసుకొనియొకమండలందినములు ౨ పూటలున్ను పుచ్చుకొనేది.

ఇందున తీరేవ్యాధులు,

కుష్ఠువులు, గ్రంధులు, వడిశగడ్డలు, శూలలు, గుల్మరోగములు, కడుపు నొప్పులు, వాతశూలలు సూతికావాయువు. మేహరోగములు, ఇవి అన్ని తీరును. ఇందుకు పత్యము.

పులుసు, పొగాకు, కోసి వేసేది. స్త్రీపత్యా వుండవలెను, కడమయిచ్చాపత్యము,

మణిమంత్రి చూర్ణము,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ఇందుప్పు | వరహాయెత్తు | ౧ | వాము | వరహాయెత్తు | ౮ |
| జిలకఱ్ఱ | ,, | ౨౪ | పిప్పళ్లు | ,, | ౨౦ |
| శొంఠి | ,, | ౫ | | | |

ఇవియన్ని యొకటిగాచేర్చి యన్నిటికి కరక్కాయలు సమముగా కూర్చి చూర్ణముజేసి వస్త్రఘాలితముజేసి క్రొత్త పిడతలోబోసి పూటకు మూడు వేళ్లుపట్టేచూర్ణము వేడినీళ్ళతో పుచ్చుకొంటే మలజలములు బాగా విసర్జనమౌను. వాయువులు, వాతములు, ఉష్ణవాయువులు హరించును. ఇచ్చాపత్యము.

కర్కటశృంగి చూర్ణము.

కర్కటశృంగి, పిప్పళ్ళు, తాడికాయ. జటామాంసి; పంచలవణములు, గండుభారంగి, కరక్కాయ, గోష్టం, శొంఠి.

ఇవిఅన్నిచూర్ణించి వేడినీళ్ళతో పుచ్చుకొంటే దగ్గులు, ముక్కుయందునీరు కారడమున్ను, మందవాయువులుతీరును. ఇచ్చాపత్యము.

దేవదాళి లేహ్యము,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| దేవదాళిరసం | సేరు | ౧ | తేనె | సేరు | ౧ |
| నెల్లికాయరసం | ,, | ౧ | పసుపుపూలరసం | ,, | ౧ |
| మంచినెయ్యి | ,, | | | | |

చీనాచక్కెర ముక్కాలుపడి కూర్చిపొయ్యిమీదబెట్టి మంటవేసి లేహ్య పక్వముగావండి గొంటువక్కప్రమాణమొక మండలందినమునుపుచ్చుకొంటే మేహరోగములు, కుష్టురోగములున్ను తీరును.

మూలరోగములకు వరాహనెయ్యి.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| వరాహనెయ్యి | సేరు | ౧ | వజ్రవల్లిరసం | సేరు | ౧ |
| ఎఱ్ఱగడ్డలరసం | ,, | ౧ | | | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| సోమం | నవటాకు | | |
| అత్తిచెక్క | దినను ౧-కి దుగ్గాణియెత్తు. | | |
| సతకుప్పి | అళాకు । | మిర్యాలు | అళాకు । |

ఉత్తరేణుచిగుళ్ళనొక పిడికెడు నూరినముద్దపయిన నెయ్యిలోఅగి వస్తువులుకలియబెట్టి పొయ్యిమీదవుంచి కాచిపక్వముగా ఘృతంకాచు నిదినమున్ను అర్ధనవటాకు పుచ్చుకొంటూవ స్త్రీరక్తమూలం చీముమూ త్రణమూలం ఆసనంపోటు, లోమూలమునువిలీరును, ఇచ్ఛాపత్యం,

రోగరాజఘృతం.

ఆవునెయ్యి, పడి, ౪- అప్పుపాలు, ౧- లేతటెంకాయనీళ్లు, ౪- ఖర్జూరపుపండు, పలం ౫- ద్రాక్షపండు, ౩- దోసవిత్తులు, ౩- చంపక పుష్పం- వరహా, ౭- నాగుదోస వేళ్లు,పలం, ౫-చిర్రికూర, ౩- అతి రం, పలం, ౨, చంగల్వకోష్టం, ౨- యేలకులు, ౨- లవంగాలు, ౨- లకర్ర, ౨- అమృతవల్లిగడ్డ, ౫- నేలతాటిగడ్డలు, ౫- పొన్నగంటి, ౩- గంధపాలవేరు, ౩

ఇవిఅన్ని కాటుకవలెమర్దనచేసి ఆ పళ్ళపిప్పిబోసి అష్టభాగముగా చిపయిన నేతిలోవేసి ఘృతపక్వముగాకాచిదించుకొని వడియగట్టి వి యకపూజజేసి గరిటెడుపుచ్చుకొంటేసకల మేహములుతీరును, క్షయ గములుతీరును, ఇచ్ఛాపత్యము, చిన్నబిడ్డలకు మాంధ్యనూనె,

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| చిట్టాముదము | పడి | । | తులసిఆకురసం | పడి |
| భూతులసిరసం | అళాకు | ౧ | గుంటగలగరాకురసం | అళాకు |
| మాసిపత్రిరసం | ,, | ౧ | బిల్వపత్రిరసం | ,, |
| ఎర్రగడ్డలరసం | ,, | ౧ | | |

ఈరసములన్ని ఆముదములోబోసి.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| పిప్పళ్లు | వరహాలయెత్తు | ౨ | మిర్యాలు | వరహాలయెత్తు |
| శొంఠి | ,, | ౨ | | |

ఈదినుసులు చూర్ణముజేసిపయిన ఆముదములోవేసి యొకపలం బోసి కలియబెట్టి మైనపక్వముగా కాచితల్లిబిడ్డకు శాంతి, గ్రహశా యించి రెండువరహాలయెత్తుచమురు, శిశువుకుతాగించేది. అయిదు బిడ్డకు అయిదుదినములు రేపుమాపుయిచ్చేది,

ఈప్రకారము ప్రాయము తెలుసుకొని దినములు లెక్కించుకొని యిచ్చేది, సంవత్సరంపిల్ల కాయకు మండలందినములు యిప్పించేది, పైశ్వాస, దగ్గు, రొమ్ము మొదలుకొని కంఠము, నోరు, వుడుకెత్తివుండడం, శోషకలిగివుండడం, కడుపుబ్బరము, పాలుకుడువకుండాయుండడం, ముఖంగబ్బుకలిగివుండడం, యీలాగునవుండే శూలిగుణములుఅన్నిమాని ఆరోగ్యముగలుగును, శిశువుబాగా వర్ధిల్లును,

నల్లవుప్పిఆకు, మిర్యాలున్ను, కాటుకవలెమర్దించి పెద్దనెల్లికాయ ప్రమాణముమూడుదినములు ఆరుపూటలుపుచ్చుకొంటే కడుపునొప్పులు, శూలముట్టుకట్టుమానును, పత్యం, పులుసుకూడదు,

శిశువుజన్మించిన దినం మొదలుకొని ౨ నెలలు, ఒకసంవత్సరం మొదలుకొని మూడు సంవత్సరములవరకు, మాంద్యము, మూడుసంవత్సరములు మొదలుకొని ౧౬ సంవత్సరములు వరకుగణం, గనుక యింత ప్రాయమువరకు యేమిరోగమువచ్చినా పయిన చెప్పిన రోగ అంశములని తెలుసుకొనేది.

ఇందుకు ఔషధము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| చిట్టాముదము | పలం | ౧౦ | లవంగపట్ట | వరహాయెత్తు | ౧ |
| గంగరావికాయలరసం | ,, | ౧౦ | తెల్లతెగడవేరు | ,, | ౧ |
| ఎఱ్ఱకాంచాకురసం | ,, | ౧౦ | ఏలకులు | ,, | ౧ |
| గంగరావిపువ్వులరసం | ,, | ౧౦ | నల్లవుప్పివేరుచెక్క | ,, | ౧ |
| మంచికెలబందరసం | ,, | ౫ | | | |

ఈదినుసులు చూర్ణముజేసి ఆముదములో వేసి పసుర్లుబోసిఆముదముపొయ్యిమీద బెట్టిమైనపక్వముగాకాచి వడియగట్టుకొని అడుగుమట్టు శుద్ధంచేసుకొనేది. ఈఆముదము చిన్నయెత్తు రేపుమాపుయిచ్చేది.

ఇందుకు పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| వాలు | నూనె | అవిశాకు |
| గుమ్మడికాయ | | |

మాంసాదులు కూడదు.

ఉలవలుకూడదు, మెనుముపాలుకూడదు, నెయ్యికూడదు, కడమవిగాలన్నిపుచ్చుకొనవచ్చును.

పైన చెప్పినమష్టులిశువులకు కరప్పాణి, సారి, గజ్జిపుండ్లు మొదలైనవాటికిపూసేది.

యోనియందు రక్తంపడువారికి.

| | | | |
|---|---|---|---|
| జమ్మియాకు | పిడికెళ్ళు ౩ | నిమ్మపండ్లు | ౪ |

ఇవిరెండు వస్తువులురోటిలో వేసి దంచియీరసముపిండుకొని పావుసేరు రసంత్రాగించేది. రక్తంనిలుచును.

పత్యము.

మజ్జిగ, అన్నం పుచ్చుకొనేది.

తెల్లకుసుమ యెఱ్ఱకుసుమ రోగముసకు.

చిటపాలవేరున్ను, వెల్లుల్లిపాయలు యేడున్ను, మిరియాలు యేడును, కాటుకవలెనూరి నవటాకుమజ్జిగలో కలిపియిచ్చేది, యీప్రకారముమూడు దినములుయిచ్చేది.

ఇందుకు పత్యము.

మజ్జిగ, అన్నము పుచ్చుకొనేది.

చలిజ్వాయువులకు.

| | | | |
|---|---|---|---|
| రసకర్పూరము | పలం | అక్కలకర్ర | పలం |
| హోమం | ,, | కటుకరోహిణి | ,, |
| తాళకం శుద్ధిజేసినది | ,, | మిరియాలు | ,, |
| రససింధూరము | ,, | నల్లమందు | ,, |
| శుద్ధిజేసిన మనసిల | ,, | | |

ఈతొమ్మిదిదినుసులు కల్వములోవుంచి నేలవుసిరిక, వేళ్ళకషాయముతో నొకజాము మర్దన, మునగపూల రసముతో రెండుజాము మర్దన, నల్లతులసిరసముతో రెండుజాములు మర్దనచేసి గురిగింజప్రమాణంమాత్రలు జేసి వుంచేది.

ఇందుకు అనుపానములు.

పిప్పళ్ళు లవంగములు.

వెచ్చజేసి చూర్ణము జేసి దమ్మిడియెత్తు చూర్ణములో యీమాత్రపొడిజేసి చూర్ణములో మిశ్రమము జేసి కొద్దితేనెవిడిచి పుచ్చుకొ ఈప్రకారము అయిదు దినములు పదిపూటలు వ్యాధి బలముచూచిన దినములు యిరువైదినములు పుచ్చుకొనేది.

### ఇంగున తీరేవ్యాధులు.

చెలిదిరోగములు, పసిమి, తెలుపురోగములు, అంగలూటీలు, కుష్టురోగములు, దురదలు, మేహవ్రణములు, చెలిదివాయువులుమానును.

### పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| పులుసు | కందిపప్పు | మునగకాయ |
| ండకాయ | అరటిపూత | కొయ్యతోటకూర |
| కందగడ్డ | పెండలం | ఆవుమజ్జిగ |
| ఆవునెయ్యి | పాలు | నిమ్మకాయవూరగాయ |

### మరిన్ని.

మేకమాంసము, పప్పుంచులు తినేవారికియివి అనుకూలము, శయ్యాపత్యము కూడదు, సారాయి, బంగిపత్రి మొదలైన నిషావస్తువులుకూడదు. చుట్టముక్క, పొడి యివి అనుకూలము. దేహారోగ్యముగలిగి దేహకాంతి గలుగును.

### మేహవెట్టలకు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| న్నగంటాకురసం | సేరు | ౧ | బిల్వాకురసం | సేరు | ౧ |
| నేలవుసిరికెరసం | ,, | ౧ | తంగేడిపూలరసం | ,, | ౧ |
| వట్టివేళ్ళకషాయం | ,, | ౧ | శ్రీగంధపుచెక్కకషాయం | ,, | ౧ |
| మారేడివేళ్ళకషాయం | ,, | ౧ | ముల్లంగిగడ్డలరసం | ,, | ౧ |
| కాచియాకురసం | ,, | ౧ | | | |

ఈ రసములన్ని యొకచట్టిలో బోసి ఆవునెయ్యి యొకవీసెబోసి పొయ్యిమీద బెట్టి కాచేటప్పుడు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| చల్వమిర్యాలు | పలం | ౧ | జిలకర్ర | పలం | ౧ |
| అతిమధురం | ,, | ౧ | రుద్రజడవిత్తులు | ,, | ౧ |
| ధనియాలు | ,, | ౧ | సాలామిసిరి | ,, | ౧ |
| కోష్టం | ,, | ౧ | లవంగములు | ,, | ౧ |
| జాజికాయ | ,, | ౧ | కుంకుమపువ్వు | ,, | ౧ |
| పత్రి | ,, | ౧ | పచ్చకర్పూరము | ,, | ౧ |
| పైడితంగేడిపట్ట | ,, | ౧ | నల్లతుమ్మవిత్తులు | ,, | ౧ |
| యేలకులు | ,, | ౧ | | | |

ఇవి అన్ని చూర్ణించి పైన నెయ్యిలో వేసి అయిదుపలాలు చీనాకల కండ పొడివేసి పావుసేరుపన్నీరు, అర్ధసేరు ఆవుపాలున్ను బోసి పాకపదం చూచి కాచిదించుకొని యీ నెయ్యి పూటకొక తులం చొప్పున రెండుపూటలున్ను పుచ్చుకొంటే మేహవెట్టలు, దేహమంటలు, శరీరవ్రణ్ణములు, నీరుచురుకులు, చేతులు, కాళ్లమంటలుతీరును, దేహం చల్లబడును. మిక్కిలి సుఖంగాఉగును.

మేహ వెట్టకు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| మంచినెయ్యి | పడి | ౧ | కాంచాకురసం | పడి | ౧ |
| నిమ్మపండ్లరసం | ,, | ౪ | ఎఱ్ఱగడ్డలరసం | ,, | ౻ |

ఇవియన్ని యొకపాత్రలోబోసి పొయ్యిమీద బెట్టి మంటవేసేది.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| అతిధురం | పలం | ౧ | తంగేడియిగుళ్ళు | పలం | ౧ |
| తంగేడిచెక్క | ,, | ౧ | గసగసాలు | ,, | ౧ |

ఇవియన్ని కాటుకవలెనూరి పయినమందులో వేసి కలియబెట్టుతూ వండేది. అడుగు మయినపక్వముజూచి నెయ్యిని దించుకొని పూటకొక తులం చొప్పునపుచ్చుకొనేది. ౨౦ దినములు పుచ్చుకొనేది.

ఇందున తీరే వ్యాధులు.

మేహవెట్టలు మేహవ్రణ్ణములు నోటిపుండ్లు నాభియందుండే వ్రణములనీరుచురుకులు అతిదాహము చేతులుకాళ్ళుమంటలు దేహసెగలు మానును. ౨౦ దినములు పుచ్చుకొంటే మిక్కిలి ఆరోగ్యము గలుగును.

కుసుమరోగాలకు ఘృతము.

మామిడిచెక్క రసము పడి ౧ సున్నపురాళ్ళ తేటనీరు నవటాకుచీనాచక్కెర ౧౦ పలాలు. నెయ్యి ౧౦ పలాలు ఇవిఅన్ని పాత్రలో వేసి పొయ్యిమీదవుంచి ఘృతముగావండి పూటకొకపలం పుచ్చుకొనేది. ఇచ్ఛాపత్యము చెలిది వస్తువులుకూడదు.

మేహవెట్టలకు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| రాతినార | పలం | ౧ | జిలకర్ర | పలం | ౪ |

ఇవి రెండున్ను దంచి వస్త్రఘాళితముచేసి ఇందున చీనాచక్కెర 3 పలాలు కలుపుకొని ఏనుగపల్లేరు రసముతో అరతులం చూర్ణము పుచ్చుకొనేది ఈప్రకారము మూడుదినములుగాని ఐదుదినములుగాని పుచ్చుకొనేది. ఇచ్ఛాపత్యం.

మ రి న్ని.

ఉప్పిరియాకులు ౧౧. మిర్యాలు ౭- పొట్టుతీసిన తెల్ల బాయలు ౫-
ఉదిమూడున్ను కాటుకవలెనూరి అళాకు ఆవుపాలలోకలిపి పుచ్చుకొనే
ది.మూడుదినములు పుచ్చుకొనేది, ఇచ్చాపత్యము.

రక్తప్రమేహములకు చూర్ణము.

| | |
|---|---|
| అతిమధురం | లవంగచెక్క |
| జిలకర్ర | నల్లజిలకర్ర |
| శతకుప్పి | సోంపు. |

ఇవి దినుసు 1 టికి కాలుపలం.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ధనియా | పలం ౧ | చీనాకలకండ | పలం3 |

చూర్ణముచేసి మూడువేళ్ళతో చూర్ణముయెత్తుకొనినిమ్మ
పం ... ములో పదిదినములు పుచ్చుకొనేది.

ఇందునతీరేవ్యాధులు,

రక్తప్రమేహములు, చీముపడే ప్రమేహములు, మూనును, ఇందు
కుయిచ్చాపత్యము,

రససింధూరము.

పాదరసం కల్వములోనుంచి పసుపుపొడివేసి మర్దించి కడిగివేసి,

నల్లవుమ్మెత్తాకు కరిధూపం
కాకరాకురసం
వీటితోమర్దించి శుద్ధిజేసికొని
మైలతుత్తం పలం ౮

తేనెలోమూడుదినములువూరవేసి ఆవలకడిగియెత్తుకొనియెండబెట్టి
... తురుసుకల్వమందుంచికాకరాకు రసములోమర్దించి నాలుగుజాము
మర్దించిమూసచేసిపైనశుద్ధిజేసిన పాదరసమున్ను, పుళిగరకై రెండున్ను
... ంచిముద్దజేసితురుసుమూసలో యీరసాన్నివుంచి పుట్టమన్నుగోనెబట్ట

రాతిసున్నము యీమూడున్ను కాటుక వలెమర్దించి తురుసుమీద కవచం జేసి యెండబెట్టి నాలుగుపళ్ళవర్ల పొట్టులో పుటంవేసేది, శివశక్తిపూజజే సికవచంవిప్పి యీసింధూరమును సీసాలో భద్రంచేసేది, ఈసింధూరముబి య్యపుగింజలో సగము తేనెలో పుచ్చుకొంటే సకలరోగములున్న హరిం చివజ్రదేహమౌను,

మూత్రం కట్టినందుకు,

చిల్లగింజలుపొడిజేసి లేతటెంకాయ రంధ్రముజేసి యీపొడిఅందు లోబోసి వొకరాత్రియంతా వుస్తారనిచ్చి ప్రొద్దునదంతధావనంచేసుకొనియీ టెంకాయనీరుపుచ్చుకొనేది, ఈప్రకారము మూడుదినములు పుచ్చుకొం టే, నీరుకట్టునివారణమై మూత్రంబాగాదిగును, ఇచ్చాపత్యము,

ముప్పసున్నము,

| | | | |
|---|---|---|---|
| పూసీరు | పలం ౨౦ | నెల్లికాయగంధకము | పలం ౪ |
| సవ్వీరము | ౨౦ | రక్తమనశిల | ౪ |
| మైల్తుత్తం | ౪ | జయరసం | ౪ |
| శుద్ధిజేసిననాగం | ౪ | | |

ఈసరుకులన్ని కల్వములోవుంచి నిమ్మపండ్లరసమున నాలుగుజా ములుమర్దించిపింగానిలోవుంచి రాత్రికాలము మంచులోబెట్టేది, జయనీరు దిగును, సూర్యోదయమునకు ముందుగానేలేచి పింగానిలో దిగివుండేనీరు నుయెత్తుకొని బుడ్డిలోపోసి రాతికారుకు ఘట్టిగావేసేది.

జయనీరుపింగానిమూలయింటిలోబెట్టి గాలితగలకుండా పైనమూసి రెండవదినమురాత్రి తిరుగామంచులోబెట్టేది. ప్రొద్దుపొడవక ముందుగానే పింగానిలోదిగివుండే జయనీరునుబుడ్డిలోవుంచుకొనేది. ఈప్రకారముగాఅ యిదు ఆరుదినములు మంచులోబెట్టి దిగినజయ నీరంతా గ్లాసు బుడ్డిలో ని దింపుకొని గ్లాసుకారును వేసి వుంచుకొని.

ఈజయనీరులో సర్వీరాన్ని ముంచిముంచి యెండలో బెట్టుతూవ సేరము కట్టును. యళకాన్ని ముంచిముంచి యెండలో బెట్టితే తాళకం పోను.

వలాందలింగము యీజయనీరులో చురుకిచ్చేది వలాంద యింగిలీము యొకపలిమెతుదెచ్చి చానికెలోవుంచి పైనజయనీరుతో ౮ జాము చురుకిచ్చితే కట్టిమైనమౌను.

ఈమైనం పెసలబేడప్రమాణం తేనెలో పుచ్చుకొంటే, అంత్యకాలముందు కంఠమందుకట్టిన కఫాన్ని ఖండించును, మహోదరములు, గుల్మగము, బల్లలు, కఠినశూలలు, పక్షవాయువులు మొదలైన రోగములు హరించును, కఫరోగములుహరించును, యీజయనీరుతోను సకల సరుకుకట్టును.

ముప్పు సున్నము.

మాఘ, ఫాల్గుణమాసములయందు చౌటిభూములయందు తెల్లగా సూరేకారంవతు మీదివలెనే పుట్టును, దీనికి పూనీరుఅని పేరు, పూనీరుఅగా చవిటిపూత యిది చవిటిభూములయందు పండును,

ఈ పూనీరుసున్నము పల్లు ౮ రాళ్ళసున్నము పల్లు ౮

ఇవి రెండును నొకబానలో వేసి చిన్నపిల్లవాండ్ర మూత్రముపదహారుపల్లుపోసి కలియబెట్టి మూడుదినములు ఫూరనిచ్చి తేటవంచుకొని పొయ్యిమీదబెట్టి కాచేది, నెమ్మతిగా మంటవేస్తూ అడుగుమాడకుండా కాచేది. ప్రుప్పగును.

ఈప్రుప్పును యెత్తుకొని తిరుగా అమురిలో కలిపి పొయ్యిమీదబెట్టిని నంగా నుంట వేస్తూ వుప్పుమాడకుండా కుండఅడుగు మాడకుండా జాతగా కాచేది, ప్రుప్పుయౌను, యీప్రుప్పునొకదుత్తలో వేసి తిరుగా చిన్నపిల్లలఅమురిబోసి మూడుదినములు వూరనిచ్చి తేటవంచుకొని పొయ్యిదనుంచి కాచేది, వుప్పౌను, యీప్రకారము అయిదుమార్లుకాచేది, దీమైన ప్రుప్పౌను.

ఈ వుప్పును తెల్లటి పీంగానిలో బెట్టి యొకదినమంతా యెండలో వుంచేది, బాగాయెండిన తర్వాత దీన్ని కల్వములో వుంచి నిమ్మపండ్లరసముతో వకజాముమర్దించి బిళ్ళ జేసి నీడలో యెండనిచ్చి ప్రమిదెలో వుంచి పైనప్రమిదెను చక్కగానమర్చి పైనసీలమ్నుట్టిజేసి ౧౦ పిడకలతో పుటంవేసేది, గురువౌను.

ఈ గురుసున్నాన్ని దేవిసన్నిధినివుంచి సకలోపచారములుగా ధూపదీపనైవేద్యములుమాషపూప, శాఖాన్న, చిత్రాన్న, పాయసాన్నములునైవేద్యములిచ్చి త్రిపురాంబను బాగా ధ్యానించి పూజించి గణపతిపూజ, భైరవపూజ, శివపూజ, సిద్ధస్వాములైన అగస్త్యాది మొదలైన ఋషులపూజజేసి బ్రాహ్మణసమర్పణ జేసి జంగమార్చనజేసి యిప్పుసున్నన్ని యెత్తుకొని భద్రంజేసేది.

ఈ వుప్పుసున్నము సకలసరుకులున్ను చంపును, సకలలోహములకు యిది ఆదిగురువు యీసున్నమువలన సకలవుపసరములున్ను సకల పాషాణవర్గములున్ను, సకల వుప్పులున్ను, సకల లోహములున్ను కట్టును, సింధూరముతౌను, భస్మముతౌను, సున్నముతౌను, సకల సరుకులు మైనమౌను, రసాన్ని కట్టును, సకలపనుల కుపయోగించును,

| | | | |
|---|---|---|---|
| పాదరసం | పలం ౧ | నెల్లికాయగంధకం | పలం ౧ |
| కట్టినసాగం | ౧ | అపరంజి బంగారము | ౧ |

ఇవి నాలుగున్ను కల్వములో వేసి నిమ్మపండ్లరసముతో నాలుగుజాములు మర్దించేది, మర్దించేటప్పుడు యీయుప్పుసున్నము నొకవరహాయెత్తువేసి ౪ జాములుమర్దించి గంగాజల కుప్పెకెక్కించి వాలుకాయంత్రములో బెట్టి యెనిమిదిజాములు మంటవేసేది, యీమంటవేయడం దీపాగ్నిగాకమలాగ్నిగా గాఢాగ్నిగావేసేది,

అగ్ని చల్లారి రెండవ దినమందు కుప్పెను బాలాంబ సన్నిధిని పూజార్చనలుజేసి పెద్దలకు పేదసాధువులకు భోజన తాంబూలాదులుసమర్పించి కుప్పెనుపగలగొట్టి చూచితే సింధూరించి యుండును, ఈసింధూ

ము వలన సకలరోగనివారణమౌను. ఈసింధూరమునొక బియ్యపుగింజ ప్రమాణం తేనెలో పుచ్చుకొంటే కాయ సిద్ధి గలుగును.

నేతిలో పుచ్చుకొంటే, కుష్ఠురోగములు, మూలరోగములు, మేహ వ్యములు, కరిమేహము, కాళమేహము, శ్వేతకుష్ఠువు, మధుమేహ, శల్యగతమేహములు, బహుమూత్రములు, మూత్రకృచ్ఛ్రలు, మేహ వణములు, అంగలూటీలు భగరంధ్రములు, మేహవ్రణములు, మేహతా పము, మేహజ్వరములు, ప్రమేహములు, మేహవాయువులు, రుద్రవాయు లు, డమరకివాయువులు, ఆనందవాయువులు మొదలైనవి హరించి దివ్య దేహమౌను, కాయసిద్ధికి మండలందినములు పుచ్చుకొనేది.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పైన జెప్పిన ముప్పాసున్నం | పలం | ౧ | దశదీక్షలు జేసిన పిప్పలిప్పు | పలం | ౧ |
| శుద్ధి జేసిన పాదరసం | ,, | ౧ | నవాక్షారం | ,, | ౧ |
| సత్తి | ,, | ౧ | | | |

యిదు సరుకులున్ను కల్వములో వేసి కోడిగ్రుడ్లు తెల్లజన, తె ల్లజిల్లేడపాలు రెండున్ను నొకసీంగానిలో బోసి బాగాచిలికి యెండలోనో క దినంవుంచి పైన సరుకులలో బోసినాలుగు జాములు మర్దించి బిళ్ళజే సి యెండబెట్టి ప్రమిదెలో బెట్టి పైనమూసిసీలలు ఘట్టిగాజేసి పిడకలంశో పుటంవేసేది, సున్నమౌను. యీసున్నము కల్వములో వుంచి.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పూరం | పలం | ౪ | వీరం | పలం | ౪ |

అందులో కలిపి పైన అండకరువు తెల్లజిల్లేడిపాలు కలిసిన దానితో నాలుగు జాములు మర్దించి బిళ్ళజేసిబాగా యెండలో యెండనిచ్చి ప్రమి దెలో వుంచి సీలమట్టిజేసి ౬ పిడకలంశో పుటంవేసేది. సున్నమౌను.

ఈసున్నము కల్వమందుంచి అర్కక్షీరము, అండకరువు గలిసినదా తో మర్దించేది, నాలుగు జాములు మర్దించేది. మర్దించేటప్పుడు పైన సు న్నముతో కూడా,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| వీరం | వరహాయెత్తు | ౨ | పునుగు | వరహాలయెత్తు | ౨ |
| పూరం | ,, | ౨ | కురువండు | ,, | ౧ |
| పచ్చకర్పూరం | ,, | ౨ | | | |

ఈమైను సరుకులు పయిన సున్నములో చేర్చి అండకరువుతో బా గామర్దించి బిళ్ళజేసి యెండబెట్టి బాగా యెండిన తర్వాత యీబిళ్ళను మంచి ప్రమిదెలోబెట్టి సందు లేకుండా చక్కగా పయిన ప్రమిదె అమర్చి సందులేకుండా ఘనమైన సీలమట్టిజేసి యెండనిచ్చి శివశక్తిపూజ, గణప తి పూజచేసి దూపదీపార్చనలు మంగళహారతులు మొదలయినవి అమ్మ వారికి సమర్పించి పదిపిడకలతో పుటంవేసేదికడుంగారముప్పుసున్నమౌను.

ఈకడుంగారమయిన ముప్పుసున్నమువలన నవలోహములౌను, సమ స్తసరుకులునౌను. యీమహాముప్పు గురువని తెలిసేది.

తిప్పచక్కెర బహుమంచిది న్యాయముగా శాస్త్రపద్ధతి తప్పకుం డాచేసిన తిప్పచక్కెర, దీనికి అమృతచక్కెర తిప్పతీగెకు, అమృతవల్లి అనిన్ని ద్రావిడ, సంస్కృత, ఆంధ్ర యిత్యాది భాషలలో ప్రసిద్ధి జెం దినది.

ఈతిప్పచక్కెరలో, అశ్వగంధి చూర్ణముకలిపి పుచ్చుకొంటే, అ స్థిగతజ్వరములు మానును.

తిప్పచక్కెరలో వజ్రవల్లిచూర్ణము మిళితంజేసి పుచ్చుకొంటే,వు బ్బసరోగములు, కంఠమందు పిల్లికూతలు, యీరోగమువలన గలిగినవుష్ణ వాయువులు, శూలలు మొదలయినవి హరించును.

ఈతీరున వస్తువుల్లో క్షయకులాంతకము, మహారాజమృగాంకము నవరత్న చింతామణి, పూర్ణచంద్రోదయ మేహాంతకము, వసంతకుసు మాకరము మొదలయిన ఘనౌషధములు.

ఒకబియ్యపుగింజ ప్రమాణము పైన చూర్ణములో మిశ్రమముజే సిఅందులో తేనె, నెయ్యి, లేకవెన్న, లేక యితరవస్తువుల ధృతులు మి శ్రమము పఱచి పుచ్చుకొంటే, సకల మేహములు, సకలకుష్టువులు, సక లమధుమేహములు, గ్రంధులు, కరిమేహములు, శ్వేతపాండువులు, స ర్వరోగములున్ను తీరును, రోగము తెలిసి పత్యము బెట్టవలెను.

తాళకాన్ని యీ ద్రావకములో ముంచిముంచి పదిదినములు యెం డలో వుంచితే తెలుపౌను, యీ తాళకాన్ని మోదుగపూల రసముతో నూరిచి యీపూల కవచమిచ్చి సీసమున్ను ఘట్టిగాజేసి పుటంవేసితే స్వీకరించును.

మనశిలను యీ ద్రావకములో ముంచిముంచిపది దినములు యెండ నుంచితే వెలవెలబారి తెల్లనర్ణముగా నుండును.

ఈ మనశిలను తెల్లగాటనవేరు కవచమిచ్చి యయిదుపిడకలపుర మున భస్మమగును.

...దర... యీ ద్రావకము విడిచి ... జాములు మర్దనజేసితే మ...నవా... వ...నము నల్లవుమ్మెత్త రసముతో మర్ధించితే రసం క... చును యిదిబిళ్ళజేసి యెండించి కవచమిచ్చి లఘు ... కరించును.

నెల్లిగంధకాన్ని, ద్రావకముతో నూరి బిళ్ళజేసి రత్నపురుస్తోకవ చమిచ్చి అరపిడకపుటం, తెలుసుకొని సకల సరుకులు ఈ ద్రావకముతో భస్మములు చేసికొనేది.

మహాద్రావకము.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పూ...రుప్పు | పలం | ౧ | యవాక్షారము | పలం | ౧ |
| గాజుప్పు | ,, | ౧ | సజ్జాకారము | ,, | ౧ |
| అటుకులుప్పు | ,, | ౧ | అపామార్గంవుప్పు | ,, | ౧ |
| పెల్లుప్పు | ,, | ౧ | ముండ్లతోటకూరవుప్పు | ,, | ౧ |
| పటికారము | ,, | ౧ | సముద్రనురుగు | ,, | ౧ |
| నవాక్షారము | ,, | ౧ | అండసున్నము | ,, | ౧ |

ఈ వుప్పు సరుకులన్ని ఒకటిగా కలిపి చిన్న బాండవలో వేసి బా ...సిభాలే యంత్రములో ద్రావకము దించుకొనేది. యీ ద్రావకము

నొక పింగాణిలో కొద్దిగా వేసి తురుసిని ముంచి ముంచి యెండలో పది దినములువుంచితే సున్నమగును.

### అభ్రక సింధూరము.

అభ్రకమునవనీతము జేసినది పలం ౧౦

దీన్ని తెల్లజిల్లేడివేళ్ళ రసాన నాలుగు జాములు మర్దించి బిళ్ళ చేసి చానికెలోవుంచి పైనమూసి ఘట్టిగాసీలమన్ను జేసి ౫౦ పిడకలపుటం,

ఈ ప్రకారమే జిల్లేడివేళ్ళ రసాన ౨౫ మార్లు మర్దించి ౨౫ పుటాలువేసేది, కొద్దిగా యెఱ్ఱగించును.

ఆవల దీన్ని యెత్తుకొని చిత్రమూలరసముతో 3 పుటములతో సింధూరించును యీ సింధూరము బహు మూత్రములకు, మధుమేహములకు, మేహవెట్టలకు, యిచ్చేది, తగిన అనుపానములతో యిచ్చేది, సమస్తరోగములు నివారణమవును.

### శిల్పిరోగములకు.

| | |
|---|---|
| సీమరాతినార | శిలాసత్తు |
| పగడము | |

ఇవి సమభాగములు నిమ్మపులుసుతో మర్దించి బిళ్ళజేసి యెండించి ప్రమిదెలోనుంచి ౨౦ పిడకలు పుటం, ఆవల దీన్ని వుత్తరేణి యాకురసాన మర్దించి పయిన వత్తుపుటం వేసేది, తర్వాత నేలవుసిరికె రసాన మర్దన పుటంవేసేది, బాగుగా భస్మీకరించును.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| చలువమిర్యాలు | పలం | ౨ | జాజికాయ | పలం | ౪ |
| యేలకులు | ,, | ౨ | అతిమధురం | ,, | ౪ |
| లవంగపట్ట | ,, | ౪ | | | |

ఇవి అన్ని చూర్ణించి పయిన భస్మం రెండు గురిగింజలయెత్తుకలిపి పుచ్చుకొనేది, చురుకువెట్ట, తెలుపు, పసిమియివితీరును, ఇచ్చాపథ్యము.

ఈదినుసులు ౧-కి- కాల్ పలం.

| | | |
|---|---|---|
| ముత్యపు | వెండిభస్మం | త్రిలోహం |
| చూరు | రత్నభస్మం | పచ్చకర్పూరం |
| కుందనం | అభ్రికసింధూరం | |

ఇవిఅన్నికూర్చి చనుబాలుతో నాలుగు జాములు చేపపిచ్చుతో నాలుగుజాములు మేకపిచ్చుతో నాలుగుజాములు జముడు పాలుతో నాలుగు జాములు యీప్రకారము తప్పకుండా మర్దించి కుప్పెలు కట్టి సకలజన్ని విషదోషములకు మహావాయువులకు బియ్యపుగింజ ప్రమాణము తేనెలో తేదానీళ్లలో యిచ్చేది హరించును.

రుద్రప్రతాపరసం.

ఈదినుసులు ౧కి-౫ వరహాలయెత్తు.

| | | |
|---|---|---|
| నెరివిసం | గౌరి | పాదరసం |
| తాళకం | కార్ముకిల్ పాషాణం | మెలికెపాషాణం |
| సవ్వీరపాషాణం | గంధకం | శంకు నాభి |

ఇవిఅన్నిశుద్ధిజేసి కల్వములోవుంచి జముడు పాలతో నాలుగుజాములు నల్లవావిలి రసముతో నాలుగుజాములు కాకరాకు రసముతో నాలుగుజాములు ప్రత్తియాకురసముతో నాలుగుజాములునీలివేళ్ళ కషాయముతో నాలుగుజాములు అడవిచిక్కుడిరసముతో నాలుగుజాములు ఈ రసములతోమర్దించిబిళ్ల జేసి యెండబెట్టి ప్రమిదలోవుంచి పైనమూసి గట్టిలమన్ను జేసి యెండించి అయిదుపిడకలతో పుటంవేసినభస్మమగును.

ఈభస్మముతో పగడములు, నేలతాటిగడ్డలు దినుసున కొక్కటి వరహాల యెత్తు రేలపూలు ౧౦ వరహాల యెత్తుపొడిజేసి యీవస్తువన్నిచూర్ణించి పైనపాకములోబోసి నెయ్యి, తేనె, విడచి కలియబెట్టి లేహ్య పక్వముగాచేసి దించుకొని పూటకుపొన్నకాయ ప్రమాణము రేపుమాపు పుచ్చుకొనేది.

ఇందున తీరేవ్యాధులు.

మేహము. మూత్రకృచ్ఛము, క్షయము, శల్యగతమేహములు మొదలైనవి తీరును. రక్తపైత్యములు తీరును.

ఇందుకో.—స్వర్ణ భస్మం, రజిత భస్మము, మౌక్తిక భస్మం, ఈ భస్మములలో యేదైనాపైన లేహ్యమునుగూర్చి పుచ్చుకొనేది.

రసకర్పూరం రససింధూరం ఇంగిలీకం తాళకం

ఈనాలుగు సరుకులున్ను కల్వమందుంచి నిరవసుగ్రడ రసములో నాలుగు జాములు మర్దించి ఆవల పచ్చపూవులు పూసేగుంటగలకరాకురసములోమర్దించి తర్వాత నేలగొలిమిడి రసములో చేకొనాతి ఆకురసములో మర్దనయీప్రకారముగా ౪ జాములువుంచి మర్దించి బిళ్లజేసి మొండలోబెట్టితర్వాత పెంకులోబెట్టి ఘట్టిసీలజేసి తిరుగా మొండించి ఈశ్వరధ్యానముజేసి ధూపదీపనైవేద్యమిచ్చి పంౘెరెండు పిడకలతో పుటం వేసేది. కవచమిచ్చివిప్పి యెత్తుకొని యీయౌషధంబియ్యపు గింజప్రమాణం తేనెలోపుచ్చుకొంటే సకలమేహ వాయువులుతీరును.

పెసలబేడ ప్రమాణం చనుబాలులో పుచ్చుకొంటే చిన్నబిడ్డలకు గర్భవాయువులు తీరును. ఇదేఅండ తైలములో పుచ్చుకొంటే చిన్నబిడ్డలకు అల్లమాంధ్యం బిడ్డల రోగము లన్నితీరును. పసిమి కొఱుకు సవ్వాయి ఈరోగముగలవారలకు రెండుగురిగింజల ప్రమాణము తాటిబెల్లములో మిళితపరచి పుచ్చుకొంటే అవినివారణమౌను.

చక్కెరలోపుచ్చుకొంటే రొమ్మునొప్పులు పిత్తవాయువులునివారణమౌను, వెన్నలో పుచ్చుకొంటే ఘర్మణ్ణములు శమించును, త్రికటుకచూర్ణములో శరీర నొప్పులు తీరును. అతిమధుర చూర్ణములో పుచ్చుకొంటే పిత్తభ్రమలుతీరును. త్రిఫల కషాయములో మూల రోగములు హరించును. బిల్వాదిలేహ్యములో పిత్తపాండువులు దేహము తెలుపుమానును, రక్తవృద్ధిగలుగును.

ఇందుకు పత్యము,—పులుసు, కంది పప్పు, మునగకాయ, బెండకాయ, అరటిపూత. కొయ్యతోటకూర.

రౌద్రిరసము ఆయుర్వేదమందు దీనికి రుద్రరసమనిపేరు.

శుద్ధిజేసన నెల్లికాయగంధకంతులం ౧ శుద్ధియెలికెపాషాణంతులం ౧
పొంగించిశుద్ధిమైన వెలిగారంతులం ౧ శుద్ధిజేసననాభి. తులం ౧

ఎలికె పాషాణాన్ని ఆత్మ జలములో పుడికించి దీనితోకూడా అ

న్నివస్తువులు కల్వములో వుంచి నిమ్మపండ్ల రసాన ౫ జాములు మర్దనజేసిమి రపగింజ ప్రమాణము మాత్రలుజేసి యీయౌషధము చలి జ్వరములకు విషజ్వరములకు సన్నిపాతకజ్వరములకు జ్వరవాయువులకు యిచ్చేది.

తాళిశపత్రి యేలకులు లవంగం

అక్కలకఱ్ఱ చేకొణతివేరుపట్ట

ఇదిదినుసు ౧ కి- ఒకతులం.

చొప్పున చూర్ణముచేసి దమ్మిడియెత్తు చూర్ణములో నొకమాత్ర పొడిచేసి కల్పుకొని కొద్ది తేనెవిడిచి మిశ్రమును జేసి పుచ్చుకొనేది.

మూడుపూటలు బలమై వృద్ధికరమైవుండే జ్వలవాయువులకుమించి పో తూవుండే సన్నిపాతక దోషములకుం దినమొకటింటికి 3 మనాలుగు పరి యాయములు ఉపయోగించేది.

సన్నిపాతక భైరవం వీరభద్రకలిగం వీటిలో యేదైనా కలికం వే సేది. గంజియిచ్చేది పులుసువర్జం.

జ్వ రాం కు శ ము.

ఇంగిలీకం వరహాలయెత్తు ౨౪ గాడిదెపాలు ఆళాకు 3

ఒక పింగాణిలోపోసి బాగాశుద్ధిజేసిన శంకుపాషాణం రెండువరహా యెత్తు పైన పాలులోకలిపి యీకలిపినపాలు యింగిలీకానికి చురుకుయి ౨ది. చట్టిలో యిసుకబోసి చట్టిపొయ్యిమీదబెట్టి పైన చిన్నపింగాణిబె సన్నగామంటవేసేది, ఒకొక్కబొట్టుగా చురుకిచ్చేది. ఇంగిలీకము కట్టు తేనెలో బియ్యపుగింజలో నాలుగవభాగముచాది 3 ముపూటలు యి చ్చేది. మిర్యాల కషాయములో యిచ్చేది జ్వరములు హరించును, పులు సోసి వేసేది.

ఇందుకు పత్యము,

కందిపప్పు, తియ్యచారు, తియ్యటివంగబద్దలు, వుస్తివరుగులు, కా వరుగులు, మునగకాయ, లేతబెండకాయ, గోధుమరవ.

గంజ యివి యిచ్చేది, ఆవుపాలు అన్నము పుచ్చుకొనేది,

చలిజ్వరములకు బహువైనజ్వరములకు బియ్యపుగింజ ప్రమాణము యిచ్చేది, సన్నిపాతకదోష జ్వరాలను ముగలింగ చెక్కరసం మునగిచె

క్కరసముతోగాని యిచ్చేది, జ్వరమునిలిచిన 3 దవదినం ఆముదంఅంటు కొని స్నానముచేసి పుల్సువస్తువులు చేర్చుకొనేది, మాంసాదులు వాడుక వారలు మేకమాంసము చేర్చుకొనేది, కోడిమాంసము యెట్టి ఔషధ ములకున్ను కూడదు పుల్లఉపిట్టలు కౌజు కుందేలి పావురము వుడుముయీ మాంసాదులు పత్యము చేసేవారలకు అనుకూలను కోడిమాంసము కూడదు.

### మలబద్ధ నివారణి.

నేలతంగేడు, కరక్కాయపిందెలు, ద్రాక్ష, జిలకఱ్ఱ మిర్యాలు.
ఇవిదినుసు ౧కి 3పలాలు,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| లవంగం | పలం | ౧ | ధనియాలు | పలం | ౪ |
| జాపత్రి | పలం | ౧ | పైడితంగేడిపూలు | ,, | ౨ |

ఇవి అన్ని చూర్ణ్ణముచేసి తేనె కాచి యీ చూర్ణ్ణముచేసి పిసికి లేహ్యముద్దగా జేసి రాత్రికాలమందు కాలుతులం పుచ్చుకొనేది వాయువు వాతములు ప్రాణ్ణవాయువులు హరించి మలబద్ధకము నివారణమౌను ఇచ్ఛాపత్యము.

### ఖండాద్రి రసకట్టు,

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| అల్లపురసం | పడి | ౧ | దిండుప్పు | తులం | ౧ |
| గంధకద్రావకం | తులం | ౧ | వుత్తరేణివుప్పు | ,, | ౧ |
| లాగురువుప్పు | ,, | ౧ | వెదురుప్పు | ,, | ౧ |

ఇవి పొడిజేసి బుడ్డిలోవేసి యెండలోవుంచి యెనిమిదో భాగము పుచ్చుకొనేది,

### తీరేవ్యాధులు.

అజీర్ణ్ణ బేది, మందము, వాంతి, వెక్కిళ్ళు, వాంతిబేది, కడుపులో మంట, అరోచకము, దాహము యివితీరును.

### పుదీనా రసకట్టు.

పుదీనారసం. అల్లపురసం, చెఱుకురసం, పులుపు దానిమ్మపండ్ల రసం, నిమ్మపండ్లరసం, అన్ని సమముగా కూర్చి,

ఇందొక్కొక్కటి వరహాయెత్తు ౧ కుంకుమపువ్వు పలం ౧

శృంగిభస్మము మిళితపరచి సూర్యపుటానవుంచి కాలు రూపాయ యెత్తు పుచ్చుకొనేది.

వాంతి, వెక్కిళ్ళు, దాహముతీరును, వాంతిబేదిగలిగినవారలకు, ఇచ్చేది.

ఔషధములు, కషాయము.

చూర్ణము, లేహ్యములకు చేర్చేవస్తువలపేర్లు.

పంచమూలమనగా, మారేడివేరు దుండిలపువేరు గుమ్మిడివేరుకలి గొట్టివేరు కూరనెల్లి వేరు. ఇవిగురుపంచమూలములు.

లఘుపంచ మూలములు.

చిన్నములక, పెద్దములక కోలపొన్న, పొన్న, పల్లేరు వేళ్ళు. ఇవిల ఘుపంచ మూలములు,

దశమూలముల పేర్లు.

చిన్నములక, పెద్దములక, నక్కతోకపొన్న, ముయ్యాకుపొన్న, పల్లేరు, మారేడు, కూరనెల్లి. గుమ్మడు, దుండిలము, కలిగొట్టు, ఇవిద శమూలములు.

త్రికటుక మనగా

శొంఠి, పిప్పళ్ళు, మిర్యాలు,

త్రిఫలము లనగా,

కరక్కాయ, నెల్లికాయ, తాడికాయ,

రెండు మిర్యాలనగా,

మిర్యాలు. తెల్లమిర్యాలు.

రెండుపిప్పళ్ల పేర్లు

సన్నపిప్పళ్లు, గజపిప్పళ్లు.

పంచకోల కషాయము అనగా,

శొంఠి, చవ్యము, మోడి, పిప్పళ్లు, చిత్రమూలము.

ఈ పదములు శాస్త్రములలో అచ్చటచ్చట గూఢముగా వచ్చును గనుక వివరముగా తెలిసికొనుటకై వాటివాటిని వివరించి వ్రాయడమైనది.

సొబె పొడలు.

కుసుంభాపువ్వు, తేనెలోమర్దించి పూసేది

తులసియాకు, నిమ్మపండ్ల పులుసున మర్దించిపూసేది

రేవల్ చిన్ని, నిమ్మపులుసున మర్దించి పూసేది

పైడితంగేడి వేరు, గంధముతీసిపూసేది

కానుగ వేరు, మంచినీరుతో గంధముతీసి పూసేది

# వ్యాసప్రోక్తం.

నాగమల్లివేరు, నిమ్మపులుసున మర్దించి పూసే,

మరిన్ని,—పొడపత్రివేరు పలం 3, ఏలకులు పలం 1, జిలకర్ర పలం 3, వీటిని నిమ్మపండ్లరసముతో రెండుజాములు కాటుకవలె మర్దించి యీముద్దను నొకపాత్రలోనుంచి దిన దినమున్ను దేహానికి పూసి నలుగుబెట్టుకొని సాయంకాలము స్నానము చేసేది.

ఈప్రకారము చేసితే వొళ్ళు దురదలు పొడలు సొరిగజ్జి మూగతీట యివిహరించును.

ఇచ్చాపత్యము.

వంకాయ, పెసలు, సెనగలు, మత్స్యములు కూడదు,

గజ్జిపుండ్లు దురదలు.

నీరుడువిత్తులపప్పు పలం ౨, హారతికర్పూరం పలం ౧, ఏలకులు పలం ౨, వీటిని నిమ్మపులుసుతోగాని పులిమజ్జిగతోగాని మర్దించి దేహమునకు పూసుకొని నలుగుబెట్టుకొని స్నానము చేస్తుంటే గజ్జిపుండ్లు దురదలు మానును.

సకల వ్రణములకు పెళాస్త్రి,

ఇనుముపాత్రలో పాతనెయ్యి ౪ పలాలున్ను తేనే మైనం ౨ పలాలున్ను చేర్చి కరిగించి కరుగు ముఖములో,

గంగసింధూరం తులం ౪ నూనె పలం ౨

ఇవిదినుసు ౧-కి తులం ౪ రసకర్పూరము, కర్పూరం, ఇంగిలీకం, సాంబ్రాణి, ముద్దార్‌సింగి. ఇవిఅన్ని పొడిచేసి సైన మాత్రలో వేసి యినుము ఆయుధములో బాగాకలియబెట్టి పాకం చక్కగాచూచి దీని పెళాస్త్రిలాగు సకలగజ్జులకు పైనవేస్తె పగిలి బాధలుతీరి ఆరిపోవును.

వ్రణములకు పెళాస్త్రి.

మంచినూనె 3 పలాలు చట్టిలోబోసి పొయ్యిమీద బెట్టి మంటవేస్తె అందులో గంగసింధూరం యొకపలిమెడు వేసి కలియబెట్టుతూ,

| | | | |
|---|---|---|---|
| కోపురసకర్పూరం వరహా | ౨ | తెల్లకాచు వరహా | ౧ |
| తాళకం ,, | ౧ | పలుకుసాంబ్రాణి ,, | ౧ |
| రససింధూరం ,, | ౧ | | |

ఇవి అన్ని పొడిచేసివేసి కలియబెట్టుచు పెళాస్త్రి పక్వంజూచి

దింపుకొని డబ్బిలో వుంచుకొని గడ్డలకు కురుపులకు మేహ వ్రణములకు గుడ్డకుపట్టించి నిప్పుసెగ జూపించివేసేది వ్రణములుమానును,

గుగ్గిల పెళాస్త్రి,

గుగ్గిలం పలం ౨ పలుకులుగా జేసి చట్టిలోనుంచి నువ్వులనూనె కొద్దికొద్దిగా పోస్తు కలియబెట్టుచు వచ్చేది పాకపదము చూచుకొని.

ముదార్‌సింగి పలం ౪ గంగసింధూరం పలం ౧ రసకర్పూరం పలం ౧ ఇవిపొడిచేసి పైన నూనెలోవేసి కలియబెట్టుచు వచ్చేది అప్పటప్పటికి నూనెపోస్తు పెళాస్త్రి పక్వముచూచి దించుకొని గుడ్డకు పట్టించి సకలవ్రణములకు వేసేది మానును,

మరియొక పెళాస్త్రి.

తెల్లగుగ్గిలం పలం ౩ మంచినూనె పలం ౧ ఇవిచట్టిలోవుంచిపొయ్యిమీదబెట్టి సందేటప్పుడు పాకముచూచుకొని కొద్ది కొద్దిగా బొట్టు బొట్టుగా నూనెపోస్తున్న,

| | |
|---|---|
| రససింధూరం | ఇంగిలీకం |
| రసకర్పూరం | పాలతుత్తం |

దినుసు ౧కి- వరాయెత్తు,

ఇవిచూర్ణించి పైన పాకములోవేసి బాగా కలియబెట్టుచునూ పోస్తున్న పెళాస్త్రిపక్వము కనిపెట్టి వండిదించుకొని డబ్బిలో వుంచునేది సకలమైన వ్రణములకు గిడ్డకుపూసివేస్తే వ్రణములుమానును.

మరియొక పెళాస్త్రి.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| రసం | వరా | ౨ | కాల్చినకోడిగ్రుడ్లపెంకులభస్మం | వర | ౨ |
| మైల్‌తుత్తం | ,, | ౨ | పచ్చగావుండే మైణం | ,, | ౮ |
| పాల్‌తుత్తం | ,, | ౨ | తెల్లగుగ్గిలం | ,, | ౧౬ |

ఈసరుకులన్ని పొడిజేసికొని మైణముకరిగించి మంచినూనెబోసిపై సరుకుల చూర్ణముబోసి పక్వముగా పెళాస్త్రిమాడకుండా జాగ్రతిగా శాస్త్రించి మృదుపక్వముగాజేసి కల్వములోవేసి ఎంకాయ నూనెబోసి గా మర్దించి వేడిసళ్ళుబోసి వంచివేసేది నీరంతావంచివేసి తడిలేకుం చేసి డబ్బిలోవుంచుకొనేది, సకల వ్రణములకున్ను వేసేది మానును.

## వంగసింధూర పెళాస్త్రి.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| వంగసింధూరం | పలం | ౧ | ముదార్ సింగి | పలం | ౪ |
| రసకర్పూరం | ,, | ౹ | నువ్వులనూనె | ,, | 3 |

పొయ్యిమీదబెట్టి మంటవేస్తు పైనవస్తువులు కాటుకవలెనూరి నూనెలోబోసి పెళాస్త్రి పక్వముగావండి దించుకొనేది పెళాస్త్రి నలుపు వర్ణము తిరిగేవరకు కలయబెట్టుతూ వుండేది పక్వమైనతర్వాత డబ్బిలో వుంచుకొని గడ్డకు చరిమి పుండ్లకు వేస్తూవచ్చేది,

## అగస్త్యుల సకలవిధ కొళంబు.

| | |
|---|---|
| శుద్ధిజేసినపాదరసం | మైలుతుత్తం |
| నెల్లికాయగంధకం | మణోశిల |
| శుద్ధిజేసిన శంకుపాషాణం | ఇంగువ |
| పాముదొండగడ్డ | వేపపప్పు |
| నాగవల్లి వేరుపట్ట | |

ఇవి దినుసు ౧-కి పలం ౹

శుద్ధిజేసిన నేపాళపప్పు పలం ౧

ఇవికల్వములోవేసి తెల్లజిల్లేడు పాలులో రెండుజాములుమర్దన వేపనూనెలో ర జాములుమర్దించి డబ్బిలోవుంచుకొని సర్ప విషములకుమిరపగింజ ప్రమాణము తాటిబెల్లములో పొదిగియిచ్చేది వేపనూనెలో పెసలబేడప్రమాణముచాది కలికంవేసేది సర్వవిషముచేత పల్లుగిట్టుకొని రొమ్ముమూడచుకొని కండ్లున్ను పెదవులున్ను నల్లగించి వున్నవారికి వుపాయముగా యినుము మొదలైన ఆయుధములతో నోరుతెరచి యీ యౌషధము గురిగింజప్రమాణము వేపనూనెలోగాని నీళ్ళలోగాని కలిపిగొంతులోపోసేది వాంతియౌను కలికంవేసేది సర్వవిషములు దిగును మూడు దినములు పులుసులేని పత్యముంచేది.

పిచ్చినక్క పిచ్చికుక్క కఱచినందుకు మనిషికాటుకు ఎలికకాటుకు పందికొక్కుకాటుకు తేళ్ళు మండ్రగబ్బ మొదలైన విషజంతువుల కాటుకు యీమందు గురిగింజప్రమాణము మూడుదినములు తాటిబెల్లములోయిచ్చి పులుసులేని పత్యముబెట్టవలెను తేళ్లు మండ్రగబ్బ

కఱచితే కఱచినతావులో సకలవిష కొళంబుకాటులో రాచి నిప్పుసెగచూ పించేది. సకల విషములు దిగును. హరించును.

తేళ్ళు, మండ్రగబ్బలు కఱచితే కాటులో రాయవలెను, లోపలి కి యివ్వకూడదు. పిచ్చికుక్క, పిచ్చికుక్క, ఎలికె, పందికుక్క, యివి కఱచినా సర్పములు, తట్టపురుగులు యివి కఱచితే యీమందు కాటు లో రాయవలెను, లోపలికియివ్వవలెను, యిట్టివారలకు చక్కగాచికిత్సచే యవలెను.

శంకుపాషాణం పలం ౧

దాని కెలోవుంచి పొయ్యిమీద బెట్టి సన్నమంటవేస్తూ గాడిద గడ పరసంతో నాలుగు జాములు చురుకిచ్చేది, జిల్లేడుపాలుతో నాలుగుజాము లు చురికిచ్చి భద్రంజేసివుంచి తేళ్ళు, మండ్రగబ్బలు కఱచినవాండ్లకు నీ ళ్ళలోచాది వేసిన తక్షణమే విషముహరించును.

నాగవల్లి వేరు బాగా ముదిరినవేరు ఆదివారము అమావాస్యగాని లేక అమృతసిద్ధయోగమందుగాని ముదిరిన తెల్లజిల్లేడివేరుగాని ముష్టి వేరుగాని వ్రాడగవేరు చెక్కనిగాని ఆకాశగరుడ గడ్డగాని విషము యెక్కిన వారలకు కొంచము నమలించి తినిపించితె సకలవిషములు హ రించును, విషముమించి స్మృతిదప్పిన పక్షమందు పైనచెప్పిన క్రియలు నీ ళ్ళలోచాది నోరు తెరిపించి గొంతులో పోసేది. ఆరోగ్యమవును.

జ్వర దోషములు పుట్టినప్పుడు నాలుకయందు ముండ్లు గలిగియుం డును, నాలుక తడిలేక యుండును క్షణేక్షణే మిక్కిలి దాహము గలిగిలిం తకంతకు సన్నిపాతకము దోషములు హెచ్చును.

ఇందుకు గండౌషధము.

ఇవి దినుసు ౧ కి వరహాయెత్తు.

| | | |
|---|---|---|
| పరంజి బంగారు | వెండిపొడి | పగడములు |
| ముత్యములు | కుంకుమపువ్వు | గోరోజనము |
| కస్తూరి | అతిమధురము | అక్కలకర్ర |
| సన్న [illegible] | దుప్పికొమ్ము | మోదుగవిత్తులు |
| జటామాంసి | ఏలకులు | చల్లామిరియాలు |

| | | |
|---|---|---|
| లవంగపత్రి | బిల్వకాయపెంకులు | చెంగల్వకోష్టం |
| లవంగాలు | శొంఠి | రససింధూరము |
| ద్రాక్ష | ఆర్దొండవేరు | |

వీటిని చనుబాలుతో నాలుగుజాములు మర్దించి తేనెతో వకజాము మర్దించి కరాటాసవుంచి, జ్వరదోషము, సమస్తదోషములు, సన్నిపాతకములు, సంభవించిన కాలమందు నాలుకయందు బాగామర్దించేది పుక్కిలించుకొని ద్రవ మ్రింగుమని చెప్పేది.

## సకల గుల్మములకున్ను ద్రావకం.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ఉత్తరేణి సమూలం | | ద్రాక్షతీగెసమూలం | |
| యర్రముండ్లతోట | | గుంటగలగర | ,, |
| కూర | సమూలం | బ్రహ్మదండి | ,, |
| దుష్టపుచెట్టు | ,, | నేలగోలిమిడి | ,, |
| చిత్రమూలం | ,, | బొంతజముడు | ,, |

ఇవి అన్ని వేరేవేరేకాల్చి బూడిదెచేసికొని మూలికె యొకటింటికి 3 జేసిపళ్లు బూడిదెకొలిచి తొమ్మిదిమూలికెలభస్మము వేరేవేరేకుండలోబోసి పదిపళ్ళజలముబోసి అయిదు దినములు కలియబెట్టుతూ వుంచి తర్వాత తేటవంచుకొని కాచేది. వుప్పుఅయేను. యీప్రకారము ప్రత్యేకముగా ఉప్పును తీసుకొని యీవుప్పున్ను దీనితోకూడా

దినుసు ౧-కి ౨ పలాలు.

| | | |
|---|---|---|
| పెట్లుప్పు | సైంధలవణం | పటికారం |
| గాజుప్పు | పూనీరుప్పు | |

ఇవి అన్ని కల్వములోవుంచి మల్లియాకురసముతో నొకజాము మర్దించి యెండనిచ్చి కొంచెము పదునుండగానే కుండలోవేసి బోలెమూసి సీలమన్నుజేసి పొయ్యిమీదబెట్టి ద్రావకం దించుకొని వినాయకునిపూజి చి ... స ... ధ పాలవేళ్ళ ... పాం ... ము ... ౨౨ చుక్కలు వేసియిస్తేరొమ్ము ... ప్పులు, శూలలు, పైత్యరోగములు, నీరుకట్టు, శుద్ధకట్టు, లింగస్థ...మందు దుర్మాంసము పెరిగి తొందరజేసేదిన్ని యీవత్తు మానును

ఇందుకు పత్యము.

కందిపప్పు వంకాయ మునగకాయ
పెద్దచిక్కుడుపిందెలు కందగడ్డలురెండు పులుసు పొగాకు
ఇవి అన్ని అనుకూలము యితరపదార్థములుకూడదు.

సకలపైత్యమునకు తైలం.

బాగాముదిరిన తుమ్మచెక్క పలం ౮

రోటిలోవేసి నలియగొట్టి ౮ పళ్ళు సుద్ధజలముపోసి అష్ట భాగముగా కాచి యీకషాయములో వకపడి నువ్వుల నూనెబోసి 3 శేర్లు ఆవుపాలుబోసి కాచేది. కాచేటప్పుడు,

ఇందులో.

ఇవి దినుసు ౧ - కి ఒకటింకాలు వరహాయెత్తు.

మంజిష్టి జాజికాయ కిచ్చిలిగడ్డ
లవంగాలు అతిమధురం చంగల్వకోష్టం
కర్పూరం తక్కోలం గంధపుచెక్కపొడి

వీటిని పాలతో మర్దించి నూనెలోవేసి తైల పక్వముగా కాచి స్నానములుచేయుచుంటే, పిత్తరోగములు హరించును.

ఇంగిలీక మైనము.

సుద్ధిజేసిన యింగిలీకం వరహా ౧౦ అరతికర్పూరం వరహా ౫
పలుకుసాంబ్రాణి వరహా ౫

ఇవి 3 న్ను కల్వములో వేసి ఒకజాము మర్దనజేసేది. మైనమౌను. యీమైనము గురిగింజ యెత్తు వోమం లేహ్యములో చేర్చి పుచ్చుకొంటే తక్షణము, వాంతి, భేదులు, నిలుచును. మరిన్ని, అజీర్ణములు, కడుపు వుబ్బరములు హరించును.

ఉక్కుసున్నము.

ఉక్కుపొడి పలం ౫

పింగానిలో నుంచి తెల్ల జిల్లేడి పాలు మునగబోసి ౨౦ దినములు యెండలోబెట్టేది. తెల్లగాపూసును ప్రమిదలోవుంచి సీలమన్ను జేసి ౧౦౦ పిడకలతో పుఠం బెట్టేది, సున్నమౌను.

ఈ సున్నము బియ్యపుగింజ ప్రమాణము తేనెలో పుచ్చుకొంటే, మేహానంజులు, పిత్త పాండువులు, అతిసారభేదులు, శూలనొప్పులు, అస్థిగతజ్వరములు మొదలయినవి తీరును, మరిన్ని శ్వేతకుష్టువులు తీరును. యిచ్ఛాపత్యము,

గంధక తైలము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| నెల్లికాయగంధకం | పలం ౫ | పత్రతాళకం | వరహా ౩ ౪ |
| నవాక్షారం | ,, ౪ | పాదరసం | ,, ౨ |
| ౫-మార్లు కాచిన పెట్లుప్పు,, | ౪ | సవ్వీరం | ,, ౧ ౪ |

వీటిని కల్వమందుంచి ౧౨౪ పలం ఆవునెయ్యిబోసి నాలుగు జాములు మర్దించి బెత్తెడు వెడల్పు మూరెడు పొడుగున మల్లు సల్లా గుడ్డ నుచించి పేలికెలుగా చేసికొని పైన గంధకమును పూసియొకదుత్తలడుగున నాలుగయిదు రంధ్రములు వేసి యారంధ్రమునకు ఒంకాయ నారగాని వుక్కుతంతులుగాని జానకికిగ్రుచ్చి పైనమూతమూసి సీలజేసిగుంటత్రొవ్వి అడుగున పీంగానివుంచి దుత్తబెట్టిపైనపిడకకు వేసి నిప్పు వేసేది గుంటతైలము దిగును.

ఈతైలము దమ్మిడి యెత్తు చక్కెరలో ౨౦ బొట్లు ౧౬ బొట్లుతైలంవేసిపుచ్చుకొనేది రేపుమాపు ౧౦ దినములు వ్యాధిబలముచూచుకొని ౧౫-౨౦ దినములు పుచ్చుకొనేది.

తీరే వ్యాధులు.

మేహవ్రణములు, గజ్జి, కరిమేహములు, మూలరోగములు, నాభిలోపుండు సవ్వాయిరోగము, కొరుకు రోగము, నోటిపుండు, కారకము, భగరంధము, లూటీలు, మోనిఫుట్ట మొదలయిన రోగములు తీరును.

పత్యము.

| | | |
|---|---|---|
| కందిపప్పు | పచ్చపెసలపపప్పు | మేకమాంసము |
| బీరకాయ | సొరకాయ | వెఱుగు |
| మజ్జిగ | నెయ్యి | |

భాగాభోజనము జేయవలెను. పులుసు, సూక్ష్మముగా వేసుకొనవలెను. ఇచ్ఛాపత్యము.

## తాళ కట్టు.

| | | | |
|---|---|---|---|
| శుద్ధి జేసిన తాళకము పలం ౨ | నెల్లి కాయగంధకము పలం ౧ | | |
| మనశిల ౧ | రసకర్పూరము ,, ౪ | | |

ఈవస్తువులుకల్వములో పొడి జేసి యొకచిన్న బుడ్డిగాని గంగాజలకుప్పిలోగాని పోసియొకచట్టిలో యిసుకబోసి యాకుప్పెను ఆ యిసుకలో గ్రుచ్చి కుప్పెకు కంఠమువరకు యిసుకబోసి పొయ్యిమీదవుంచి యొక జాముపరకు మంటవేసేది రాతికారుకుతో కుప్పెనోరుమూసి పొయ్యిమీదవుంచి మంటవేసి చల్లారిన తర్వాత దించుకొని కుప్పెపగలగొట్టి లోన ఘట్టిపడియుండే మందును తీసుకొని రెండు బియ్యపుగింజల ప్రమాణము తేనెలోగాని, త్రికటుక చూర్ణములోగాని యిచ్చినట్టులయితే, జ్వరము ౧౩. దోషములు, క్షయదగ్గులు హరించును. ఇందుకు పత్యము పులుసు కూడదు.

## ఇంగిలీక కట్టు.

ఇంగిలీకం పలం ౨ కోపురసకర్పూరం పలం ౧ గంధకం పలం ౧

ఇవిమూడున్ను పొడిజేసి కాసికుప్పెకు యెక్కించి సీలజేసి పైన ప్రకారం చట్టిలోవుంచి కంఠమువరకు యిసుకబోసి పొయ్యిమీద బెట్టియొక జామువండి చల్లార్చి తీసుకొని కుప్పెపగలగొట్టి అందులోవున్న ఔషధము తీసుకొని అర్థగురిగింజప్రమాణము తేనెలోగాని పైనచెప్పిన ప్రకారము చాదిపుచ్చుకొంటే, వాయువులు, వాతములు, జ్వరములు హరించును. రోగబలాబలము కొద్దిపత్యము బెట్టవలెను.

నేపాళములు కలిసిన మందును పుచ్చుకొంటే యెక్కువ భేదులైతే ౨ పలం వస, నొకపాత్రలోవేసి మాడ్చి మసిజేసి రెండుసేర్ల నీళ్ళుబోసి అర్థసేరుగాకాచి ఘంటఘంటకు ఆ నవటాకు కషాయం త్రాగించేది, భేదులు నిలుచును. శంకు మొదలయిన పాషాణములు కలిసిన ఔషధములవల్ల ముఖంకాళ్లు, పూచినట్టుగా వాపుజూపితే,

## ఇందుకు శాంతి.

నీలివేళ్ళు, మిర్యాలు నలియగొట్టి కషాయంబెట్టి యిచ్చేది.
చిట్టికూరవేళ్లు, మిర్యాలు కషాయము యిచ్చేది.
ప్రత్తివేళ్ళు, కషాయము యిచ్చేది.

లేదా, వాంతికి యిచ్చేది నివారించును.

రసవర్గములు, పుచ్చుకొంటే నోకానొకరికి నోరుపొక్కినా, పుండు అయినా యిందుకు పటికారభస్మము నీళ్ళలో వేసి పుక్కిలించేది. లేదా లోపలికి పుచ్చుకొనేది.

సర్వీరము మొదలయిన వాటివలన దేహౌష్ణ్యములుగలిగితే నారికేళ తైలంపుచ్చుకొనేది, నారికేళతైలము స్నానముచేసేది.

జాతి లింగకట్టు.

వలాంద యింగిలీకము పలం ౫

మొకటిగెడ్డగా తెచ్చి చాసికెలోవుంచి నిమ్మపండ్ల రసముతో నాలుగుజాములు చురుకిచ్చేది, వుప్పిపండ్లరసముతో నాలుగు జాములువమంచికలబంద పాలుతో నాలుగు జాములు, దుష్టపాకురసముతో నాలుగు జాములు, యీప్రకారము చురుకిచ్చేది, కట్టును, యీకట్టును తేనెలో కషాయముల అనుపానములలో ఇచ్చేది, జ్వరము, మందములు, అజీర్ణములు, వాతములు, వాయువులు హరించును.

మహారస కట్టు.

ఇవి దినుసు ౧-కి ౫ వరహాలయెత్తు.

| | | |
|---|---|---|
| పాదరసం | గంధకం | ఇంగిలీకం |
| రసకర్పూరం | యర్రటిరత్నములు | ముత్యములు |
| పగడములు | తాళకం | శంకు |
| బంగారము | రజితము | |

ఎఱ్ఱటి చిత్రమూలం సమూలం దంచిరసం పిండుకొని పైసరుకులు కల్వములోవుంచి యీరసముతో ౨ జాములుమర్దించి గాజులకు పైకెక్కించి వాలుకా యంత్రములో త్రేతాగ్నిగా నాలుగు జాములువండి యెత్తుకొని కల్వములోవుంచి,

కస్తూరి వరహా ౨ పచ్చకర్పూరం వరహా ౨
గోరోజనం ,, ౨

కల్వములోవేసి చనుబాలలో చిత్రమూలరసముతో మర్దించికు ప్పెగాజేసి వుంచుకొని సకలరోగములకున్ను అనుపానములతో నిచ్చేది.

### నవాచ్ఛార జయనీరు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| పెట్లుప్పు | పలం | ౨౦ | కరియుప్పు | పలం | ౨౦ |
| నవాచ్చారం | ,, | ౨౦ | పటికారం | ,, | ౨౦ |
| గవ్వసున్నం | ,, | ౨౦ | తెరుసు | ,, | ౨౦ |

ఈయాఱు సరుకులున్ను మర్దించి కొత్తచట్టిలోవుంచి పొయ్యిమీద బెట్టి మంటవేసేది సున్నమౌను, యీసున్నాన్ని పింగానిలో నుంచిమంచులో బెట్టేది జయనీరు దిగును, మిక్కిలి కారము గలిగియుండును.

కల్వములో కల్లుప్పు ౫ పలాలువుంచి యీ జయనీరుతో నాలుగు జాములు మర్దించి బిళ్ళజేసి పుటంవేసేది, యీప్రకారము అయిదుమార్లు పుటంవేసేది వుప్పుకట్టును.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| కట్టినవుప్పు | పలం | ౧ | అపరంజిబంగారుపొడి | పలం | ౧ |
| పాదరసం | పలం | ౧ | సరిగెవెండి | | ౧ |
| గంధకం | పలం | ౧ | | | |

ఇవి పొడిజేసి కల్వములో మర్దించి పొడిజేసి కాశికుప్పె కెక్కించి వాలుకా యంత్రములో ౮ జాములువండి దించుకొని కుప్పె పగలగొట్టి ఘట్టిగావుండే మందును యెత్తుకొనేది ఘట్టిగావుండును బియ్యపుగింజప్రమాణము తేనెలోపుచ్చుకొంటే, సకలరోగములు నివారించును.

### అయకట్టు.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ఉప్పుకట్టు | పలం | ౧ | గంధకం | పలం | ౧ |
| ఇనుమురాపొడి | ,, | ౧ | తాళకం | ,, | । |
| సరిగెవెండి | ,, | ౧ | మనశిల | ,, | । |
| పాదరసం | ,, | ౧ | | | |

ఇవియన్ని కల్వములోనుంచి కలబంద రసముతో మర్దించిపొడిపొడిగాజేసి గంగాజలము కుప్పె కెక్కించి వాలుకా యంత్రములో ౮ జాములువండి సాంగ శీతలాన తీసుకొని కుప్పెపగలగొట్టి లోపలనున్న మందును యెత్తుకొనేది ఘట్టిగా వజ్రమువలె వుండును ఈకుప్పెను తేనెలో అర్థగురిగింజెత్తు పుచ్చుకొంటే సకలజన్నులు సకలవాయువులు మేహవాతములు మొదలయినవి మానును.

## కాంత రజితకట్టు.

| | | | |
|---|---|---|---|
| వుప్పుకట్టు | పలం ౧ | మనశిల | పలం ౧ |
| కాంతం | ,, ౧ | ఇంగిలీకం | ,, ౧ |
| రసం | ,, ౧ | శంకుభస్మం | ,, ౧ |
| నెల్లికాయగంధకం | ,, ౧ | | |

ఇవియన్నియు గాడిదె కడపాకురసంతో 3 జాములు మర్దనజేసి యొండబెట్టి ఈపొడిని గంగాజల కుప్పెకెక్కించి వాలుకా యంత్రము లో జామములువండి సాంగ శీతలానదించుకొని కుప్పెలో మందునుయె త్తుకొని రెండుబియ్యపు గింజలప్రమాణము తేనెలోచాది పుచ్చుకొంటే విషపాండుజ్వరాలు మేహనంజులు వుదర వాయువులు గుల్మరోగములు క్షయరోగములు మొదలయినవి హరించును మిక్కిలి ధాతువృద్ధికలు గును.

## చండమార్తాండరసము.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ఉప్పుకట్టు | పలం । | గంధకం | పలం । |
| శంకుపాషాణం | ,, । | తాళకభస్మం | ,, । |
| గౌరీభస్మం | ,, । | ముర్దారుశింగి | ,, । |
| కాంతసింధూరం | ,, । | రసభస్మం | ,, । |

ఇవి అన్ని కల్వములో నొకటిగామర్దించి కాశికుప్పెకు యెక్కించి వాలుకాయంత్రాన నాలుగుజామములువండి చల్లార్చి కుప్పె పగలగొట్టి అందులోవుండే ఔషధంయెత్తుకొని బియ్యములోసగం ప్రమాణం తేనె లోపుచ్చుకొనేది చనుపాలు త్రికటుక కషాయములో పుచ్చుకొంటే వి షోషములు సన్నిపాతజ్వరములు సప్తజ్వరములు హరించును.

వ్యాసప్రోక్త వైద్యశాస్త్రము.

సంపూర్ణము.

అమెరికన్ డైమండు ముద్రాక్షరశాల చెన్నపురి. 1923.